И. Арабаев атындагы Кыргыз мамлекеттик
университетинин теология кафедрасы

# *А д е п –Ахлак китеби*

Жогорку жана диний окуу жайларда
окуу куралы катары пайдалануу үчүн даярдалган.

**Бишкек- 2017**

**УДК 000.00**

**ББК 00.0**

**С 00**

**Автордук жамаат:**

Саясий илимдеринин кандидаты, доцент Канаев Алмасбек Бектурганович

Каир шаарындагы «Аль Азхар» университетинин бүтүрүүчүсү Пазылов Кадырбек Акжолович

Редактор: филология илимдеринин кандидаты, профессордун милдетин аткаруучу Абдыкалыкова Айсулуу Айтыкуловна.



**ISBN 000-0000-00-000-0**

Колуңуздардагы басылма ар бир мусулман баласы билүүгө тийиш болгон адеп-ахлак маселелерин камтыйт. Китептеги күнүмдүк зарыл адептер Куран аяттары жана ишенимдүү хадистерден алынган.

Китеп жогорку жана диний окуу жайларда окуу куралы катары пайдалануу үчүн жана жалпы окурман чөйрөсүнө арналат.


Китепке ушул сөз жазылсын:

КЫРГЫЗСТАН МУСУЛМАНДАРЫНЫН ДИН БАШКАРМАСЫ

Бул китеп Кыргызстан мусулмандарынын дин башкармасы тарабынан тастыкталат . №120 «29» 12 2016-жыл.

Наиб муфтий Эргешов Акимжан ажы

КМДБ

**УДК 000.00** **ISBN 000-0000-00-000-0**

**ББК 00.0** **С 00000000000-00**

## Урматтуу окурмандар!

Колуңуздардагы бул китепче, өзүн адептүү алып жүрүүнү каалаган ар бир мусулман үчүн зарыл эмгек десем жаңылышпайм. Адептүүлүк адамдагы асыл-сапаттардын бири. Динибизде да адептүүлүктүн даражасы жогору баалангандыктан, пайгамбарыбыз (Алланын саламы салаваты болсун) ага көңүл буруп, сахабаларын ушуга тарбиялаган. Албетте пайгамбарыбыздын (Алланын саламы салаваты болсун) адеп-ахлак тууралуу айткан хадистери бир гана сахабаларына эмес, жалпы мусулман үммөтүнө, анын ичинде бизге да тиешелүү экени маалым. “**Силердин эң жакшыңар – кулк-мүнөзү жакшыларыңар**”, - деген бир эле хадистен, адам үчүн мүнөздүн жакшылыгы канчалык зарыл экенин баамдоого болот. Элибизде да “**Адеби жок жигит – ооздугу жок ат сымал**” деген сыяктуу сөздөр айтылып, адебин сактабаган адамды жек көрүп келишкен. Ошондуктан адеп-ахлакты баалай билген адамдар балдарына ар бир ишти адеби менен аткарууну үйрөтүшкөн. Ата-эненин алдында, өзүнөн улуулардын жана кичүүлөрдүн жанында, конок келгенде ж.б. учурларда өзүн кантип алып жүрүүнү балдардын кулагына куюшкан. Ислам дининде да ар бир иштин адеби кылдаттык менен такталып, белгиленген. Жаратуучубуз менен болгон адептен тартып, пенденин өзү менен болгон адебине чейин баары толук айтылган. Ата-бабаларыбыз диний адептерди нукура улуттун өзүнө тиешелүү баалуулуктарына камыр-жумур аралаштырып, натыйжада адеп-ахлактуулукка тарбиялоонун туу чокусуна жете алышкан. Тилекке каршы, кийинки мезгилде балдарды адептүүлүккө тарбиялоонун маңызын жоготуп алдык. Балдарыбыз билүүсү өтө зарыл болгон жөнөкөй адептерди да билбей калды...

Ушундай мезгилде жарык көргөн колуңуздардагы бул китепче балдарга гана эмес, жалпы эле мусулман журтчулугуна адеп тууралуу азыноолак болсо да маалымат берет деп ишенем.

Китепти ыйман сабактарында, диний окуу жайларда кошумча окуу куралы катары пайдаланса болот. Ошондой эле ар бир ишти адеби менен аткарууну көздөгөн жалпы окурмандар бул китепти пайдаланууга ылайыктуу.

Алла Таала, китепти даярдап жана басып чыгарган адамдардын ишине ийгилик берип, ушундай пайдалуу иштерди улантуусуна жол ачсын.

**КМДБнын Азирети Муфтийи** **Максатбек ажы Токтомушев**

## Урматтуу окурмандар!

Исламда адамдын адеби өтө жогору бааланат. Пайгамбарыбыз «Алланын саламы салаваты болсун» адеп-ахлактуу мусулмандарды адамдардын эң жакшысы деп баалаган. Ошон үчүн ар бир иштин адебин белгилеп, толук айтып жеткирген жана өзү иш жүзүндө көрсөткөн. Ал эми пайгамбарыбызды (ага Алланын салам-салаваты болсун) кезегинде Алла Таала Өзү тарбиялап, анын көркөм кулк-мүнөзүн адеп-ахлактуулуктун туу чокусуна жеткирген.

Муну Алла Тааланын пайгамбарыбызга «Алланын саламы салаваты болсун» кайрылып: **"Сен эң сонун кулк-мүнөздүн ээсисиң"** деген сөзүнөн даана байкасак болот.

Алла Таала жана пайгамбарыбыз «Алланын саламы салаваты болсун» тарабынан айтылган адептер тууралуу дин аалымдары көптөгөн китептерди жазып келүүдө. Колуңуздардагы бул китепче да адеп-ахлактуулукка тарбиялоочу китептердин бири болуп саналат. Өзүн жана келечек урпактарын адептүү тарбиялоону каалаган ар бир мусулман бул китепти алгачкы булак катары колдонсо болот. Аят жана хадистерден топтолгон бул китеп сиздерди кайдыгер калтырбайт деп ишенем. Китеп жалпы окурмандарга пайдалуу болуусун каалап урматыңыздар менен.

***Чубак ажы Жалилов***

## Кириш сөз

 Оболу, Жараткан Аллага эсепсиз мактоо, пайгамбарыбыз Мухаммадга салам жана салаваттар айтылсын.

Элибизде "**Адеби жок адам – ооздугу жок атка окшош**" деген накыл бар. Эзелтен эле элибиз адептүүлүктү жогору балап, ага терең маани берип келген. Тарбиянын башаты ушундан башталып, үй-бүлөдө ата адебин ата, эне адебин эне, бала адебин бала сактаган. Карынын өзүнө тиешелүү, жаштын өзүнө тиешелүү адеби болгон. Адеп сактабаган жаштын атасына сөз тийсе, адептүүнүн атасы алкыш алган. Сөзгө калбасын үчүн ата-эне баланы адептүү тарбиялоого тырышкан. Адептүү өскөн баланын кулк-мүнөзү жакшы болуп, эл ичинде мактоого татыктуу болгон. Адеп менен жакшы кулк-мүнөз адамды көркүнө чыгарары бышык. Ошондуктан, "**Жигиттин көркү өңүндө эмес, адебинде**" деп айтылган.

Динибизде да адеп-ахлактын орду чоң. Пайгамбарыбыздын (Алланын саламы салаваты болсун): **"Алланын эң сүйүктүү пенделери – кулк-мүнөзү жакшылары[1]"** деген хадисинен муну даана байкасак болот. Шариятта да ар бир адамдын өзүнө тиешелүү адеби бар. Мунун негизи Куран жана хадистерде так, даана айтылган. Мусулман баласы бул адептерди сактай билсе, бул дүйнөдөгү жашоосу жеңил, бактылуу болуу менен бирге акыретте да сооп-сыйлыктарга ээ болот. А эгер адептерди сактай албаса, жашоосу жарыбайт, акырети да кооптуу. Анткени, диндеги адептердин көбү Алла Таала жана пайгамбар тарабынан буйрулган. Алла менен пайгамбардын буйругун аткарбаган адам эртедир-кечтир өкүнөрү белгилүү. Ошон үчүн

[1] Хаким жана Табарааний риваяты

бул адептерди билүү жана ишке ашыруу ар бир мусулманга зарыл.

Диндеги адеп-ахлак тууралуу дин аалымдары өтө көп китептерди жазган. Куран аяттарын жана хадистерди булак кылып жазылган мындай китептер биздин кыргыз тилибизде да жарык көргөн. Бирок, бул китептер жарык көргөн учурда элибиз динге жаңындан баш багып, дин түшүнүгү тайкыраак болгондуктан, которулган китептер окурмандардын деңгээлине жараша кыска-нуска болуп, маалыматтар учкай гана берилген. Азыр эми, Кудайга шүгүр, элибиз динди түшүнүп, тереңирээк маалымат алууга кызыга баштады. Ушуну эске алуу менен колуңуздардагы китепти даярдоону эп көрдүк.

Албетте, бул китеп адеп-ахлак тууралуу жеткиликтүү, толук жазылган китеп деп айта албайбыз. Тайыз илим, чолок акыл менен жазылган бул китептен адеп-ахлак тууралуу учкай гана маалымат ала аласыздар деген ишеничтебиз. Кудай буйруса, кийинки басылышында, жогун толуктап, кемчилигин оңдоп кайрадан сунуш кылабыз деген үмүт бар. Китепти колуна алып, алгачкы барагына көз чаптырган ар бир окурманга бейпил жашоону, көркөм мүнөздү жана ажайып адептүүлүктү каалайбыз.

***Авторлордон***

## 1. Алла Таала менен болгон адеп

Алла Таала бүткүл ааламдын жана андагы бардык жандуу-жансыз жаратылыштын жалгыз, теңдеши жок Раббысы. Алла Таала жалгыз. Ал эч кимге жана эч нерсеге муктаж эмес, Тескерисинче, жаралгандын баары Ага муктаж. Ал өзү төрөлгөн эмес. Ал төрөгөн да төрөткөн да эмес. Ага эч ким теңдеш боло албайт. Демек, Алла Таала менен Анын пенделеринин ортосунда ылайыктуу адеп болууга тийиш.

Ошондуктан биз - пенделерден төмөнкү адептер талап кылынат:

1. Мусулман пенденин Алла Таалага чын дилинен берилип ыклас менен ибадат кылуусу.

قال تعالى :﴿وَمَا أُمِرُوا إِلَّا لِيَعْبُدُوا اللَّهَ مُخْلِصِينَ لَهُ الدِّينَ حُنَفَاءَ وَيُقِيمُوا الصَّلَاةَ وَيُؤْتُوا الزَّكَاةَ وَذَٰلِكَ دِينُ الْقَيِّمَةِ﴾ (البينة:5)

Алла Таала айтты: «*Алар жалгыз Аллага чын ыкластан (жүрөктөн) берилип, туура динде болгон (Исламдан кыйшайбаган) абалда ибадат кылууга, намазды толук аткарууга жана зекетти берүүгө буйрулушкан эле. Мына ушул гана Туура Дин*». (Баййина: 5)

2. Мусулман пенденин Алла Тааланын буйруктарын аткарып, кайтарган нерселеринен тыйылуусу.

قال الله تعالى واصفاً عباده المؤمنين :﴿وَقَالُوا سَمِعْنَا وَأَطَعْنَا غُفْرَانَكَ رَبَّنَا وَإِلَيْكَ الْمَصِيرُ﴾ (البقرة: 285)

Алла Таала ыймандуу пенделерин сыпаттап мындай деген: “*Уктук да моюн сундук.* Оо, биздин Раббыбыз! *Күнөөлөрүбүздү кечиришиңди сурайбыз жана Өзүңө гана кайтабыз» - деп айтышты”*. (Бакара: 285)

3. Пенденин Алладан коркуп, өзүн төмөн алып, баш ийүүсү. Өзгөчө, намаз учурунда. Анткени, ал Алла Таала менен пенденин ортосундагы байланыш.

قال تعالى :﴿قَدْ أَفْلَحَ الْمُؤْمِنُونَ الَّذِينَ هُمْ فِي صَلَاتِهِمْ خَاشِعُونَ﴾ (المؤمنون: 1-2)

Алла Таала айтты: «*Чынында эле, ыймандуулар ийгиликке жетишти. Алар намаздарында коркуу (жана үмүт менен) турушат*». (Момундар:1-2)

4. Алла Тааланын берген неъматтарына[2] шүгүр кылуу.

Мусулман пенде Алла Тааланын берген сан жеткис жакшылыктарына тил менен Ага мактоолорду айтып ыраазычылык билдирип, денеси менен ибадат кылып, Ага шүгүр кылат.

قال تعالى :﴿وَمَا بِكُمْ مِنْ نِعْمَةٍ فَمِنَ اللَّهِ ثُمَّ إِذَا مَسَّكُمُ الضُّرُّ فَإِلَيْهِ تَجْأَرُونَ﴾ (النحل: 53)

Алла Таала айтты: «*Силерде болгон (көрүнгөн жана көрүнбөгөн неъматтардын (жакшылыктардын) бардыгы Жалгыз Алла Тааладан. Ошондой эле, качан силерге (бирээр) балээ келсе да, жалгыз Ага гана үнүңөрдү бийик көтөрүп жалбарасыңар*» (Нахл: 53)

5. Бардык нерселер Алла Тааланын буйругу - өкүмү алдын ала белгилөөсү тагдыры боюнча болооруна моюн сунуп, ага ыраазы болуу. Анткени, адам баласы жана ал ээ болгон нерселердин бардыгы Алла Тааланын мүлкү болгондуктан, аларды даанышмандык менен каалаганындай жумшайт.

Мына ошондуктан мусулман адам берилген жакшылыктарга шүгүр кылып, кыйынчылыктарга сабыр кылат.

قَالَ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ: «عَجَبًا لِأَمْرِ الْمُؤْمِنِ إِنَّ أَمْرَهُ كُلَّهُ خَيْرٌ وَلَيْسَ ذَاكَ لِأَحَدٍ إِلَّا لِلْمُؤْمِنِ إِنْ أَصَابَتْهُ سَرَّاءُ شَكَرَ فَكَانَ خَيْرًا لَهُ وَإِنْ أَصَابَتْهُ ضَرَّاءُ صَبَرَ فَكَانَ خَيْرًا لَهُ» (مسلم: 2999)

Алланын элчиси ﴾АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН﴿ айтты: "*Момундун иш(тер)и таң калыштуу, чындыгында анын бардык абалы жакшы бул бир гана момунга. Эгер ага кубаныч жетсе, шүгүр кылат бул*

[2] Неъмат – жакшылыктын бардык түрү

*ал үчүн жакшы, а эгер ага зыян жетсе, сабыр кылат ага бул да жакшы”.* (Муслим: 2999)

6. Алла Тааладан уялуу.

Пенде менен Алла Тааланын ортосундагы уялуу төмөнкүчө болот: Алла Таала пенденин Ага (Аллага) каршы болуусун жана Ага күнөөкөр болуусун көрүү коркунучу астында пенде Алла Тааладан уялат.

قَالَ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ ذَاتَ يَوْمٍ: «اسْتَحْيُوا مِنْ اللَّهِ عَزَّ وَجَلَّ حَقَّ الْحَيَاءِ قَالَ قُلْنَا يَا رَسُولَ اللَّهِ إِنَّا نَسْتَحِي وَالْحَمْدُ لِلَّهِ قَالَ لَيْسَ ذَلِكَ وَلَكِنْ مَنْ اسْتَحَى مِنْ اللَّهِ حَقَّ الْحَيَاءِ فَلْيَحْفَظْ الرَّأْسَ وَمَا حَوَى وَلْيَحْفَظْ الْبَطْنَ وَمَا وَعَى وَلْيَذْكُرْ الْمَوْتَ وَالْبِلَى وَمَنْ أَرَادَ الْآخِرَةَ تَرَكَ زِينَةَ الدُّنْيَا فَمَنْ فَعَلَ ذَلِكَ فَقَدْ اسْتَحْيَا مِنْ اللَّهِ عَزَّ وَجَلَّ حَقَّ الْحَيَاءِ» (رواه الترمذي: 2548)

Күндөрдүн биринде Алланын элчиси ﴾Алланын саламы салаваты болсун﴿ айтты: “*Алла Тааладан чыныгы уялуу менен уялгыла!”. Айтышты: “Оо, Алланын пайгамбары Аллага мактоо-шүгүрлөр болсун! Албетте, биз уялабыз”. Айтты: “Ал уялуу максат эмес, а бирок чыныгы уялуу башты жана анда жайгашкан мүчөлөрдү (тил, көз, кулак ж.б.у.с. мүчөлөрдү) арамдан сактоо, курсакты (арам жегенден) жана анын айланасындагы мүчөлөрдү (күнөө ишке иштетүүдөн) сактоо, өлүмдү жана кабырда (мүрзөдө) чирип калган сөөккө айланууну эстөө. Кимде-ким, Акыретти кааласа, анда ал бул дүйнө кооздугун таштайт (берилбейт). Кимде-ким, мына ушулардын баарын аткарса, анда ал анык Алла Тааладан чыныгы уялуу менен уялыптыр*”. (Тирмизий: 2548)

7. Алла Тааланын ырайымынан үмүт үзбөө.

Мусулман киши канчалык чоң күнөө кылбасын Алла Тааланын ырайымынан үмүт үзбөстөн, Анын ырайымын жана кечирүүсүн үмүт кылып, Алла Таалага тообо кылып кайтат.

قال تعالى :﴿قُلْ يَا عِبَادِيَ الَّذِينَ أَسْرَفُوا عَلَى أَنْفُسِهِمْ لَا تَقْنَطُوا مِنْ رَحْمَةِ اللَّهِ إِنَّ اللَّهَ يَغْفِرُ الذُّنُوبَ جَمِيعًا إِنَّهُ هُوَ الْغَفُورُ الرَّحِيمُ﴾ (الزمر: 53)

Алла Таала айтты: "*Оо, Мухаммад) Менин (түрдүү күнөө-бузукулук кылуу менен) өз жандарына зулумдук кылган пенделериме айткын: "Алланын ырайымынан үмүтсүз болбогула! Албетте, Алла (тообо кылгандардын бардык күнөөлөрүн кечирет. Албетте, Ал - Кечиримдүү, Ырайымдуу".*

(Зумар: 53)

## 2. Кураны-Карим менен болгон адеп

Кураны Карим - Алла Тааланын өз пайгамбары Мухаммадка ﴾АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН﴿ түшүргөн Сөзү. Ал Кыямат Күнүнө чейин түбөлүктүү муъжиза (керемет). Аны окуп, Алла Таалага кулчулук кылабыз. Кураны Карим мусулмандын этикат (ишеним), шарият өкүмдөрү жана кулк-мүнөзүн деги эле жашоонун бардык тармагына керектүү көрсөтмөлөрдү ала турган бирден-бир булагы болуп эсептелет. Ошондой эле ал мусулмандын эки дүйнө бактылуулугун жана урматтуулугун өз ичине камтыган ыйык Китеп.

Ошондуктан ар бир мусулман адам андагы адалды адал деп, арамды арам деп билүүсүнө кошумча Куран Каримди окуп жаткан учурда төмөнкү адептерге көңүл буруусу зарыл:

1. Ыйык Куранды же анын аяттары жазылган баракчаларды аяр сактап, ылайыктуу таза жерге коюу. Алла Тааланын Сөзүнүн улуулугу үчүн аны урматтап, мончо, ажаткана ж.б.у.с. ыплас жерлерге алып кирбөө.

قال تعالى :﴿ذَلِكَ وَمَنْ يُعَظِّمْ شَعَائِرَ اللَّهِ فَإِنَّهَا مِنْ تَقْوَى الْقُلُوبِ﴾ (الحج: 32)

Алла Таала айтты: «(*Иш) Ушул. Эми ким Алланын (дининин сырткы) белгилерин (курмандык үчүн белек иретинде алынган айбандарды) улуктаса – бул жүрөктөрдүн такыбаалыгынан*».

(Хаж: 32)

2. Ыйык Куранды даарат менен мүмкүн болушунча кыбыланы карап, урматтап адеп менен окуу.

قال تعالى :﴿إِنَّهُ لَقُرْآنٌ كَرِيمٌ فِي كِتَابٍ مَكْنُونٍ لَا يَمَسُّهُ إِلَّا الْمُطَهَّرُونَ﴾ (الحج:77-79)

Алла Таала айтты: "*Албетте, ал (Куран сыйкыр же, ойлоп чыгарылган нерсе эмес, балким), сакталган Китептеги (Лавхул-Махфуздагы) Улуу Куран! Аны жалгыз даараттуу - таза кишилер гана кармашат"*. (Ваакиа: 77-79)

3. Ыйык Куранды окуур алдында Алланын ырайымынан куулган шайтандын жамандыгынан сактанып, «*Ауузу биллаахи минаш-шайтаа нир-ражиим*» - деп айтуу. Эгер сүрөөнүн башынан окуса «*Бисмиллаа хир-рахмаа нир-рахиим*» деп айтуу.

قال تعالى :« فَإِذَا قَرَأْتَ الْقُرْآنَ فَاسْتَعِذْ بِاللَّهِ مِنَ الشَّيْطَانِ الرَّجِيمِ» (النحل: 98)

Алла Таала айтты: «*Качан Куран окууну кааласаң, анда (Алланын ырайымынан) кубаланган шайтан (азгырыгынан) Алла Тааланын коргоосун сурагын*!» (Нахл: 98)

4. Ыйык Куранды окуган кезде кичи-пейилдүүлүк, терең ой-жүгүртүү, чын жүрөктөн берилип, маанилерин жана сырларын түшүнүүгө көңүл буруп окуу.

قال تعالى :«أَفَلَا يَتَدَبَّرُونَ الْقُرْآنَ أَمْ عَلَى قُلُوبٍ أَقْفَالُهَا» (محمد: 24)

Алла Таала айтты: *"(Эмне болгон аларга) Куран тууралуу ой жүгүртүшпөйбү?! Же алардын жүрөктөрүндө кулпулары барбы*!?" (Мухаммад: 24)

5. Ыйык Куранды окуган кезде шашпастан, тажвид эрежеси менен окуу.

قال الله تعالى :« وَرَتِّلِ الْقُرْآنَ تَرْتِيلا » (المزمل: 4)

Алла Таала айтты: «*Куранды кыраатын келтирип (шашпастан тамгаларды даана-даана чыгарып) окугун*!» (Муззаммил: 4)

قال تعالى :«لَا تُحَرِّكْ بِهِ لِسَانَكَ لِتَعْجَلَ بِهِ إِنَّ عَلَيْنَا جَمْعَهُ وَقُرْآنَهُ» (القيامة: 16-17)

Алла Таала айтты: “*Эй, Мухаммад, Куранды) тезирээк (жаттап) алуу үчүн тилиңди аны менен кыймылдатпай-шыбырабай эле койгун. Анткени аны (сенин дилиңде) жыйноо да, (тилиңде) окутуу да биздин мойнубузда”.* (Кыямат: 16-17)

6. Ыйык Куранды окууну ар дайым улантуу, жаттап алууга тырышуу, билгенин сактоо (унутпоо).

قَالَ النَّبِيُّ ﷺ: «تَعَاهَدُوا الْقُرْآنَ فَوَالَّذِي نَفْسِي بِيَدِهِ لَهُوَ أَشَدُّ تَفَلُّتًا مِنْ الْإِبِلِ مِنْ عُقُلِهَا»

(رواه البخاري: 5033. مسلم: 791)

Алланын элчиси (Алланын саламы салаваты болсун) айтты: “*Куранды (унутуп калбоо үчүн) көп окугула! Менин жаным Анын колунда болгон Затка ант болсун. Анын качып кетүүсү (унутулуп калуусу) тушоосунан бошошкон төөнүн качып кетүүсүнөн да катуу”*.

(Бухарий: 5033. Муслим: 791)

7. Ыйык Куранды окуган кезде жакшы үн менен окууга аракет кылуу.

قَالَ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ: «مَا أَذِنَ اللَّهُ لِشَيْءٍ مَا أَذِنَ لِنَبِيٍّ حَسَنِ الصَّوْتِ يَتَغَنَّى بِالْقُرْآنِ يَجْهَرُ بِهِ»

(رواه البخاري:7544، ومسلم:792)

Алланын элчиси (Алланын саламы салаваты болсун) айтты: “*Алла Таала, үнү жакшы пайгамбардын Куранды жакшы үн менен жарыя окуганын уккандай эч нерсени уккан жок”*.

(Бухарий: 7544. Муслим: 792)

8. Ыйык Куран окулган кезде, көңүл коюп, сүйлөшпөстөн угуу.

قال الله تعالى :«وَإِذَا قُرِئَ الْقُرْآنُ فَاسْتَمِعُوا لَهُ وَأَنْصِتُوا لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ» (الأعراف: 204)

Алла Таала айтты: “(Оо, адамдар!) *Качан Куран окулганда, ага кулак салгыла жана (сүйлөшпөстөн) тынч тургула! Балким, (Алла Тааланын) ырайымына бөлөнөөрсүңөр*”. (Аъраафф: 204)

9. Сажда аяттары окулган кезде сажда кылуу. Тозок оту эскерилген орундарда, андан Алла Тааланын коргоосун суроо.

Бейиш жана анын ээлери жөнүндө эскерилген орундарда, Алла Тааладан бейишти сурап дуба кылуу.

10. Кайсы бир маселеге Ыйык Курандын аятын (арабча текстин) далил келтирүүнү кааласа, ал аятты жатка билбесе, аны арабча сөздөр менен маанисин ушул аят дегендей туюндуруп айтууга болбойт. Ошондой эле аятты күмөн менен окубоо. Анткени, ыйык Куранга анда жок нерсени кошуп коюу же кемитип коюу (бир тамга болсо да) коркунучу туулат. Куранды мааниси менен риваят кылуудан кайтарылган.

11. Куран окуган киши илиминин аздыгы себептүү, ыйык Куранды тажвид эрежеси менен окууга алы жетпесе, мүмкүнчүлүгүнүн жетишинче так окууга аракет кылуусу керек. Андай адамдарга ал аракети үчүн эки сооп берилет.

قَالَ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ: «الْمَاهِرُ بِالْقُرْآنِ مَعَ السَّفَرَةِ الْكِرَامِ الْبَرَرَةِ وَالَّذِي يَقْرَأُ الْقُرْآنَ وَيَتَتَعْتَعُ فِيهِ وَهُوَ عَلَيْهِ شَاقٌّ لَهُ أَجْرَانِ» (رواه البخاري:4937، ومسلم:798)

Алланын элчиси ﴾АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН﴿ айтты: "*Куранды (жатка) чеберчилик менен окуган (адам) ардактуу, дайыма баш ийүүдө болгон элчи периштелер менен бирдей (даражада) болот. Ал эми, ким (зээнинин төмөндүгүнөн окуу, жаттоо) оор болгондугуна карабастан окуса, ага эки сооп берилет*".

(Бухарий: 4937. Муслим: 798)

12. Куранды үйрөнүү үчүн жыйналууга (топтолууга) умтулуу.

قَالَ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ: «مَا اجْتَمَعَ قَوْمٌ فِي بَيْتٍ مِنْ بُيُوتِ اللَّهِ تَعَالَى يَتْلُونَ كِتَابَ اللَّهِ وَيَتَدَارَسُونَهُ بَيْنَهُمْ إِلَّا نَزَلَتْ عَلَيْهِمُ السَّكِينَةُ وَغَشِيَتْهُمُ الرَّحْمَةُ وَحَفَّتْهُمُ الْمَلَائِكَةُ وَذَكَرَهُمُ اللَّهُ فِيمَنْ عِنْدَهُ» (رواه مسلم:2699)

Алланын элчиси ﴾АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН﴿ айтты: "*Алла Тааланын үйлөрүнөн болгон бир үйгө (мечитке) чогулуп, Алланын китебин (Куран) окуп, бири-бирине (маани-маңызын) үйрөткөн коомго (жүрөктөрүнө) бейпилчилик түшөт. (Алла Тааланын) ырайымы ороп, периштелер курчап алат жана*

*Алла Таала ал адамдарды Өзүнүн алдындагылардын (периштелердин) алдында эскерет*". (Муслим: 2699)

### 3. Алланын элчиси менен болгон адеп

Алланын элчиси менен жакшы адепте болуу, бул Алла Тааланын мусулман пенделерине буйруган буйругу. Пайгамбарга баш ийүү Алла Таалага баш ийүү экендигин (бекемдеп) тастыктап, Алла Таала Куранда мындай деген:

قال تعالى :«مَنْ يُطِعِ الرَّسُولَ فَقَدْ أَطَاعَ اللَّهَ وَمَنْ تَوَلَّى فَمَا أَرْسَلْنَاكَ عَلَيْهِمْ حَفِيظًا» (النساء: 80)

Алла Таала айтты: "*Кимде-ким пайгамбарга моюн сунса, демек, Аллага моюн сунганы. Ким баш тартса, (өзүнө гана зыян). Биз сени алардын үстүнөн кароолчу кылып жөнөткөн эмеспиз*". (Ниса:80)

Алла Таала башка бир аятта пайгамбарга ﴿Алланын саламы салаваты болсун﴾ кайрылган учурда же анын астында башкалар менен сүйлөшкөн учурда үндү анын үнүнөн бийик көтөрбөөгө жана аны урматтоого буюруп мындай деген:

قال تعالى: «يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَرْفَعُوا أَصْوَاتَكُمْ فَوْقَ صَوْتِ النَّبِيِّ وَلَا تَجْهَرُوا لَهُ بِالْقَوْلِ كَجَهْرِ بَعْضِكُمْ لِبَعْضٍ أَنْ تَحْبَطَ أَعْمَالُكُمْ وَأَنْتُمْ لَا تَشْعُرُونَ» (الحجرات:2)

Алла Таала айтты: "*Оо, ыйман келтирген пенделер! (кылган жакшы) иштериңер өзүңөр сезбеген абалыңарда жок болуп калбастыгы үчүн силер (пайгамбар менен сүйлөшкөн учурларыңарда), үнүңөрдү пайгамбардын үнүнөн жогору көтөрбөгүлө жана бири-бириңерге кыйкырып сүйлөгөндөй ага кыйкырып сүйлөбөгүлө*!" (Хужурат: 2)

Алланын элчиси менен болгон адептин кээ бирлерин айта кетсек:

1.Мусулман адамдын ичинде да, сыртында да пайгамбардын ﴿АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН﴾ сүннөтүн бекем кармап, анын буйруктарын аткаруусу жана ал кайтарган нерселерден тыйылуусу.

قال تعالى :«يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا أَطِيعُوا اللَّهَ وَأَطِيعُوا الرَّسُولَ وَلَا تُبْطِلُوا أَعْمَالَكُمْ» (محمد: 33)

Алла Таала айтты: «*Оо, ыйман келтирген пенделер! Аллага моюн сунгула! Пайгамбарга моюн сунгула! Жана (Аллага шерик кошуу, рия жана күнөө кылуу менен) амалыңарды бекер-бейпайда (соопсуз) кылып албагыла*!». (Мухаммад: 33)

قَالَ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ: «كُلُّ أُمَّتِي يَدْخُلُونَ الْجَنَّةَ إِلَّا مَنْ أَبَى قَالُوا يَا رَسُولَ اللَّهِ وَمَنْ يَأْبَى قَالَ مَنْ أَطَاعَنِي دَخَلَ الْجَنَّةَ وَمَنْ عَصَانِي فَقَدْ أَبَى» (رواه البخاري: 728)

Алланын элчиси ﴿АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН﴾ айтты: «*Баш тарткандардан башка менин үммөтүмдүн баары бейишке кирет*. (Сахабалар) айтышты: "Оо, Алланын элчиси! (*бейишке кирүүдөн*) *ким баш тартат*?" айтты: «*Ким мага баш ийсе, бейишке кирет. Ал эми, ким баш ийбесе, чынында ал баш тартты*». (Бухарий: 728)

2. Алланын элчисин ﴿АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН﴾ өзүнүн жанынан да, балдарынан да, ата-энесинен да жана башка адамдардын баарынан бийик коюп (артыкча) жакшы көрүү. Мына ошондо гана пенденин ыйманы толук болот.

قَالَ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ: «وَالَّذِي نَفْسِي بِيَدِهِ لَا يُؤْمِنُ أَحَدُكُمْ حَتَّى أَكُونَ أَحَبَّ إِلَيْهِ مِنْ وَلَدِهِ وَوَالِدِهِ وَالنَّاسِ أَجْمَعِينَ» (رواه البخاري: 15، ومسلم: 44)

Алланын элчиси ﴿АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН﴾ айтты: «*Менин жаным Анын колунда болгон Зат менен ант берем, силердин эч кимиңер мени өз баласынан, атасынан жана башка, баардык адамдардан жакшы көрмөйүнчө (толук) ыймандуу болбойт*». (Бухарий: 15. Муслим: 44)

3. Пайгамбарга ﴿АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН﴾ көп салават айтуу.

قَالَ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ: «مَنْ صَلَّى عَلَيَّ صَلَاةً صَلَّى اللَّهُ عَلَيْهِ بِهَا عَشْرًا» (رواه مسلم: 14)

Алланын элчиси ﴾АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН﴿ айтты: «*Кимде-ким мага бир салават айтса, Алла Таала ага он салават айтат*».
*(*Муслим: 14)

Ал эми, анын аты аталган кезде, ага салават айтуу важип (милдет) болот.

قَالَ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ: «رَغِمَ أَنْفُ رَجُلٍ ذُكِرْتُ عِنْدَهُ فَلَمْ يُصَلِّ عَلَيَّ» (رواه الترمذي: 3545)

Алланын элчиси ﴾АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН﴿ айтты: «*Менин атым аталган кезде мага салават айтпаган адамдын мурду жер сүзсүн (кор болсун)*». (Тирмизий: 3545)

4. Шариятка, пайгамбар ﴾АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН﴿ буюрбаган – жаңы нерселерди (бидъат) киргизүүдөн жана ага амал кылуудан сактануу (алыс болуу). Анткени пайгамбар ﴾АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН﴿ динди бизге толугу менен жеткирген. Биздин, динге эч кандай алымча-кошумча киргизүүгө муктаждыгыбыз да, акыбыз да жок.

قال تعالى :«الْيَوْمَ أَكْمَلْتُ لَكُمْ دِينَكُمْ وَأَتْمَمْتُ عَلَيْكُمْ نِعْمَتِي وَرَضِيتُ لَكُمُ الْإِسْلَامَ دِينًا» (المائدة: 3)

Алла Таала айтты: «*Бүгүн силерге диниңерди толук кылдым, жакшылыгымды кемчиликсиз, толук кылып бердим жана силер үчүн исламды (гана) дин кылып тандадым*».
(Маида: 3)

قَالَ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ: «مَنْ أَحْدَثَ فِي أَمْرِنَا هَذَا مَا لَيْسَ مِنْهُ فَهُوَ رَدٌّ» (رواه البخاري 2697 :ومسلم 1718 :
وأبو داود 4606 :وابن ماجه:14) وفي رواية لمسلم «مَنْ عَمِلَ عَمَلًا لَيْسَ عَلَيْهِ أَمْرُنَا فَهُوَ رَدٌّ»

Алланын элчиси ﴾АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН﴿ айтты: «*Кимде-ким, биздин динибизге, анда болбогон жаңы нерсени (бидъатты) киргизсе, ал (өз ээсине) кайтарылат*, б.а. кабыл болбой».
(Бухарий: 2697. Абу Давуд: 4606)

Имам Муслимдин риваятында мындай келген: «*Кимде-ким, биздин динибизде болбогон бир амалды кылса, ал (өз ээсине) кайтарылат*». (б.а. кабыл болбойт) (Муслим: 1718)

5. Пайгамбар ﴾АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН﴿ дос туткан адамдарды дос тутуп, душман санаган адамдарды душман деп билүү. Ал ыраазы

болгон нерселерге ыраазы болуп, жактырбаган нерселерди жактырбоо.

6. Пайгамбарды (АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН) Алла Таала койгон даражадан жогору даражага аша чаап көтөрбөө, өз даражасынан төмөн да түшүрбөө. Пайгамбарыбыздан (АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН) жардам суроо, ага кайрылып дуба кылуу ж.б.у.с. Алла Таалага гана арнала турган ибадаттарды ага арноо, пайгамбарды (АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН) жакшы көрүүдөн эмес, аны менен болгон туура адеп да болуп эсептелбейт. Мына ушул нерсени бекемдеп, Пайгамбар (АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН) мындай деген:

قَالَ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ: «لَا تُطْرُونِي كَمَا أَطْرَتْ النَّصَارَى ابْنَ مَرْيَمَ فَإِنَّمَا أَنَا عَبْدُهُ فَقُولُوا عَبْدُ اللَّهِ وَرَسُولُهُ» (رواه البخاري: 3445)

Алланын элчиси (АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН) айтты: «*Христиандар Мариямдын уулун (Исаны) ашыра чаап мактагандай, мени да ашыра чаап мактабагыла! Болгону мен Анын кулумун. Ошондуктан, (мени) Алланын кулу жана элчиси - деп айткыла*!». (Бухарий: 3445)

## 4. Сахабалар[3] менен болгон адеп

Мусулман адам, Алланын элчисинин (АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН) үй-бүлөсүн жана анын сахабаларын (алардан Алла ыраазы болсун) жакшы көрүү важип экендигине жана алардын башка момун-мусулмандарга караганда орду бийик экендиктерине, ошондой эле алардын артыкчылыкта жана даражаларынын жогору болуусунда Исламга кирүүлөрүнө жараша ар түрдүү даражада экендиктерине ыйман келтирет.

[3] Сахаба: пайгамбарыбызга (ага Алланын салам-салаваты болсун) ыйман келтирип, ага жолуккан жана момун мусулман абалында өтүп кеткен адамдарга айтылат.

Сахабалар менен болгон адеп – аларга ыраазылык айтуу, шарият өкүмдөрүндө алардын сөзүн алуу жана аларды тилдебөө (сөкпөө) менен болот.

Мына ошондуктан мусулман адам Алланын элчисинин сахабалары (алардан Алла ыраазы болсун) менен төмөнкүчө адепте болуусу зарыл:

1. Аларды жакшы көрүү. Анткени, аларды Алла Таала жана анын элчиси жакшы көргөн.

قَالَ ﷺ: «آيةُ الإيمان حبُّ الأنصار وآية النفاق بغض الأنصار» (رواه البخاري: 3652 ومسلم: 533)

Алланын элчиси (Алланын саламы салаваты болсун) айтты: «*Ыймандын белгиси Ансарларды жакшы көрүү, Эки жүздүүлүктүн белгиси Ансарларды жаман көрүү*». (Бухарий: 3652. Муслим 533)

2. Алардын башка момун-мусулмандарга караганда абзел (артык) экендиктерине жана бул үммөттүн ичинен Мухаммаддан (Алланын саламы салаваты болсун) кийинки эле даражада экендиктерине ыйман келтирүү. Чынында Алла Таала аларды мактап, Өз Сөзүндө мындай деген:

قال تعالى :﴿وَالسَّابِقُونَ الْأَوَّلُونَ مِنَ الْمُهَاجِرِينَ وَالْأَنْصَارِ وَالَّذِينَ اتَّبَعُوهُمْ بِإِحْسَانٍ رَضِيَ اللَّهُ عَنْهُمْ وَرَضُوا عَنْهُ وَأَعَدَّ لَهُمْ جَنَّاتٍ تَجْرِي تَحْتَهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا أَبَدًا ذَلِكَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ﴾ (التوبة: 100)

Алла Таала айтты: «*Мухажир жана Ансарлардын алдыңкылары жана аларды жакшы иштерде ээрчигендерден Алла Таала ыраазы болду жана алар Андан ыраазы болушту. Дагы (Алла) алар үчүн ичинде түбөлүккө кала турган, алдыларынан дарыялар агып турууучу бейиштерди даярдап койгон. Мына ушул - улуу жеңиш*». (Тообо: 100)

قَالَ ﷺ: «خَيْرُ النَّاسِ قَرْنِي ثُمَّ الَّذِينَ يَلُونَهُمْ ثُمَّ الَّذِينَ يَلُونَهُمْ» (رواه البخاري: 3652 ومسلم: 533)

Алланын элчиси (Алланын саламы салаваты болсун) айтты: «*Адамдардын жакшысы менин доорумда жашагандар, андан соң андан кийинкилер, андан соң андан кийинкилер*».
(Бухарий: 3652. Муслим 533)

3. Аларды тилдебөө жана алар жөнүндө жаман сөз айтпоо, анткени, андан Пайгамбарыбыз (АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН) өзү кайтарган.

قَالَ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ: «لَا تَسُبُّوا أَصْحَابِي لَا تَسُبُّوا أَصْحَابِي فَوَالَّذِي نَفْسِي بِيَدِهِ لَوْ أَنَّ أَحَدَكُمْ أَنْفَقَ مِثْلَ أُحُدٍ ذَهَبًا مَا أَدْرَكَ مُدَّ أَحَدِهِمْ وَلَا نَصِيفَهُ» (رواه البخاري: 3637 ومسلم:540)

Алланын элчиси (АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН) айтты: «*Менин сахаабаларымды сөкпөгүлө! Менин сахаабаларымды сөкпөгүлө! Менин жаным Анын колунда болгон Зат менен ант берем эгерде, силердин бирөөңөр Ухуд тоосундай алтынды (Алла жолунда жумшаса) садака кылса да, алардын бир кочуш жадагалса бир ууч садакасына да жетпейсиңер*».

(Бухарий: 3637. Муслим 540)

4. Абу Бакрды (*Алла андан ыраазы болсун*) башка сахабалардан артык – абзел деп билүү. Абу Бакрдан (*Алла андан ыраазы болсун*) кийин абзелдикте Умар (*Алла андан ыраазы болсун*), андан кийин Усман (*Алла андан ыраазы болсун*), андан кийин Али (*Алла андан ыраазы болсун*), андан кийин тирүүсүндө эле бейиш менен сүйүнчүлөнгөн он сахаба (*Алла алардын баарынан ыраазы болсун*) экендигине ыйман келтирүү.

قال رسول الله ﷺ: «لَوْ كُنْتُ مُتَّخِذًا خَلِيلًا لَاتَّخَذْتُ أَبَا بَكْرٍ خَلِيلًا وَلَكِنَّهُ أَخِي وَصَاحِبِي وَقَدْ اتَّخَذَ اللَّهُ عَزَّ وَجَلَّ صَاحِبَكُمْ خَلِيلًا» (رواه البخاري: 466 ومسلم: 2383)

Алланын элчиси (АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН) айтты: «Эгерде бир адамды Халил кылып ала турган болсом, *анда Абу Бакрды Халил кылып алмакмын. Бирок, ал (диндеги) бир тууганым жана досум. Чынында, Алла Таала жолдошуңарды Өзүнө Халил кылып алды*». (Бухарий: 466. Муслим: 2383)

قال علي رضي الله عنه: «أَلَا أُخْبِرُكُمْ بِخَيْرِ هَذِهِ الْأُمَّةِ بَعْدَ نَبِيِّهَا أَبُو بَكْرٍ ثُمَّ قَالَ أَلَا أُخْبِرُكُمْ بِخَيْرِ هَذِهِ الْأُمَّةِ بَعْدَ أَبِي بَكْرٍ عُمَرُ رَضِيَ اللَّهُ عَنْهُ» (رواه أحمد، مسند علي: 833)

Али (Алла андан ыраазы болсун) айтты: «*Бул үммөттүн ичинен пайгамбарынан кийинки эле эң жакшысы ким экендигин айтайынбы? "Абу Бакр" - деди. Андан кийин айтты: "Бул үммөттүн ичинен Абу Бакрдан кийинки эле эң*

*жакшысы ким экендигин айтайынбы? “Умар” (Алла андан ыраазы болсун)» деди.* (Ахмад, муснаду Али: 833)

5. Пайгамбарыбыздын ﴾АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН﴿ аялдарын урматтоо жана аларга ыраазылык айтуу. Ислам динин, пайгамбарыбыздын сүннөтүн, өгөчө үй-бүлөлүк маселелерге тийешелүү илимди жеткирип-таркатууда алардын орду чоң. Алар момун-мусулмандардын энелери жана ар кандай мусулманга ылайыксыз сыпаттардан таза экендиктерине ыйман келтирүү.

قال تعالى :﴿النَّبِيُّ أَوْلَى بِالْمُؤْمِنِينَ مِنْ أَنْفُسِهِمْ وَأَزْوَاجُهُ أُمَّهَاتُهُمْ﴾ (الأحزاب: 6)

Алла Таала айтты: «*Пайгамбар, момундарга өздөрүнөн да акылуураак, анын аялдары болсо, алардын энелери*». (Ахзаб: 6)

## 5. Алланын үйлөрү менен болгон адеп

Мечиттер Алла Тааланын үйлөрү болуп саналат. Демек, мечиттерди абат кылуу бизге милдет жана анда ар дайым парз намаздары окулуп туруусу керек.

قال تعالى :﴿إِنَّمَا يَعْمُرُ مَسَاجِدَ اللَّهِ مَنْ آمَنَ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ وَأَقَامَ الصَّلَاةَ وَآتَى الزَّكَاةَ وَلَمْ يَخْشَ إِلَّا اللَّهَ فَعَسَى أُولَئِكَ أَنْ يَكُونُوا مِنَ الْمُهْتَدِينَ﴾ (التوبة: 18)

Алла Таала айтты: «*Алланын мечиттерин жалаң Аллага жана Акырет Күнүнө ыйман келтирген, намазды толук аткарган, зекетти (тийиштүүлөргө) берген жана Алладан башка эч кимден коркпой тургандар гана (курушат жана) абат кылышат. Дал ошолор туура жол табуучулар болушса, ажеп эмес*». (Тооба:18)

Мечиттеги негизги аткарыла турган милдет бул, жалгыз Алла Таалага гана ибадат кылуу.

Мына ошондуктан мусулман адам мечиттер менен төмөнкүдөй адепте болуусу зарыл:

1. Мечитке кирээр алдында толук тазалыкта (чоң жана кичине дааратсыздыктан таза) болуу;

2. Таза жана авратты (уяттуу жерлерди) жабуучу кийимдерди кийүү;

قال تعالى :﴿يَا بَنِي آدَمَ خُذُوا زِينَتَكُمْ عِنْدَ كُلِّ مَسْجِدٍ﴾ (الأعراف: 31)

Алла Таала айтты: «*Оо, адам балдары ар бир ибадат убагында (уяттуу жерлерди жаап) кооздонгула*!». (Аъараф: 31)

3. Мисвак жыгачын колдонуу;

قَالَ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ: «لَوْلَا أَنْ أَشُقَّ عَلَى أُمَّتِي لَأَمَرْتُهُمْ بِالسِّوَاكِ عِنْدَ كُلِّ صَلَاةٍ»
(رواه البخاري: 887 ومسلم: 564)

Алланын элчиси ﴾АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН﴿ айтты: "*Эгерде менин үммөттөрүмө оор болбогондо, ар бир намаз алдында мисвак колдонууну буюрар элем*". (Бухарий: 887. Муслим: 564)

4. Эгерде сарымсак же пияз жеген болсо, мечитке кирбөө. Анткени, пияз менен сарымсактан пайда болгон жагымсыз жыт намаз окуучуларды жана периштелерди иренжитет;

قَالَ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ: «مَنْ أَكَلَ ثُومًا أَوْ بَصَلًا فَلْيَعْتَزِلْنَا أَوْ قَالَ فَلْيَعْتَزِلْ مَسْجِدَنَا وَلْيَقْعُدْ فِي بَيْتِهِ»
(رواه البخاري: 887 ومسلم:252)

Алланын элчиси ﴾АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН﴿ айтты: «*Кимде-ким сарымсак же пияз жеген болсо, бизден (намаз окуучулардан) алыс болсун*» айтты: «*Биздин мечиттерден алыс болуп, үйүндө отурсун*!». (Бухарий: 887.Муслим: 252)

5. Мечиттин тазалыгына көңүл буруп, анын ичинде какырып-түкүрбөө;

قَالَ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ: «الْبُزَاقُ فِي الْمَسْجِدِ خَطِيئَةٌ وَكَفَّارَتُهَا دَفْنُهَا» (رواه البخاري: 415 ومسلم: 552 وأبو داود: 474)

Алланын элчиси ﴾АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН﴿ айтты: «*Мечиттин ичине түкүрүү – (кичине) күнөө. Анын каффараты, көмүп коюу*».
(Бухарий: 415. Муслим: 552. Абу Давуд: 474)

6. Эгерде мечитте кимдир-бирөөлөр ибадат кылып жаткан болсо, аларга тоскоол болбоо үчүн Куранды үнүн төмөнүрөөк кылып окуу;

7. Мечитке кирээрде кирүү дубасын айтып, оң бут менен кирүү;

قَالَ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ: «إِذَا دَخَلَ أَحَدُكُمْ الْمَسْجِدَ فَلْيُسَلِّمْ عَلَى النَّبِيِّ ﷺ ثُمَّ لِيَقُلْ اللَّهُمَّ افْتَحْ لِي أَبْوَابَ رَحْمَتِكَ» (رواه أبو داود: 461)

Алланын элчиси ﴾Алланын саламы салаваты болсун﴿ айтты: «*Эгерде силердин бирөөңөр мечитке кирүүнү кааласа, Пайгамбарга* (*ага Алланын салават-саламдары болсун*) *салам айтсын. Андан кийин (бул дубаны) айтсын: «Оо, Алла! Мага ырайым эшиктериңди ач*!». (Абу Давуд: 461)

8. Мечит менен саламдашуу намазын окуу;

قَالَ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ: «إِذَا دَخَلَ أَحَدُكُمْ الْمَسْجِدَ فلَا يَجْلِسْ حَتَّى يُصَلِّيَ رَكْعَتَيْنِ» (رواه البخاري: 1163 ومسلم: 714)

Алланын элчиси ﴾Алланын саламы салаваты болсун﴿ айтты: «*Силердин бирөөңөр мечитке кирип калса, эки рекет намаз окумайынча отурбасын!*» (Бухарий: 1163. Муслим: 714)

9. Мечиттен чыгаарда дубасын айтып, сол бут менен чыгуу;

قَالَ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ: «اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ مِنْ فَضْلِكَ» (رواه مسلم: 713 وأبو داود: 461 والنسائي: 729)

Алланын элчиси ﴾Алланын саламы салаваты болсун﴿ айтты: «*Оо, Алла*! *Албетте мен Сенин берешендигиңден сураймын*».
(Муслим: 713. Абу Давуд: 461. Насаий: 729)

10. Намаз окуп жаткандардын мойнуларынан (желкелеринен) аттап өтпөө. Саптагы бош орунду толуктап отуруу;

11. Намаз окуп жаткан адамдардын алдынан кесип өтпөө. Намазына тоскоол болбоо. Анткени, бул нерседен пайгамбар ﴾Алланын саламы салаваты болсун﴿ кайтарган;

قَالَ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ: «لَوْ يَعْلَمُ الْمَارُّ بَيْنَ يَدَيْ الْمُصَلِّي مَاذَا عَلَيْهِ لَكَانَ أَنْ يَقِفَ أَرْبَعِينَ خَيْرٌ لَهُ مِنْ أَنْ يَمُرَّ بَيْنَ يَدَيْهِ» (رواه البخاري: 510 ومسلم: 507 وأبو داود: 701 والترمذي: 336)

Алланын элчиси (Алланын саламы, салаваты болсун) айтты: «*Намаз окуп жаткан адамдын алдынан кесип өтүп бараткан адам ага канчалык күнөө боло тургандыгын билгенде, анын алдынан өтүүсүнө караганда кырк (жыл, ай, күн) күтүп турганы жакшыраак болмок*». (Бухарий: 510. Муслим: 507. Абу Давуд: 701.Тирмизий:336)

12. Мечиттин ичинде жоголгон малына же буюмуна издөө салбоо (жарыялабоо). Анткени, мечиттер алла Тааланын үйлөрү болгондуктан (Ага ибадат кылуу үчүн курулгандыктан), анда дүйнө иштерин аткаруу туура эмес;

قَالَ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ: «مَنْ سَمِعَ رَجُلًا يَنْشُدُ ضَالَّةً فِي الْمَسْجِدِ فَلْيَقُلْ لَا رَدَّهَا اللَّهُ عَلَيْكَ فَإِنَّ الْمَسَاجِدَ لَمْ تُبْنَ لِهَذَا» (رواه مسلم: 568 وأبو داود: 473 والترمذي: 1321)

Алланын элчиси (Алланын саламы, салаваты болсун) айтты: «*Ким жоголгон мал-дүйнөсү жөнүндө мечитте жарыялап жаткан адамды укса, ага айтсын: Алла аны сага кайтарып бербесин, анткени мечиттер ушул нерсе үчүн курулган эмес*».
(Муслим: 568. Абу Давуд: 473. Тирмизий: 1321)

13. Мечиттин ичинде талашып-тартышуудан жана үндөрдү бийик көтөрүүдөн сактануу;

قَالَ السَّائِبِ بْنِ يَزِيدَ ﷺ: «كُنْتُ قَائِمًا فِي الْمَسْجِدِ فَحَصَبَنِي رَجُلٌ فَنَظَرْتُ فَإِذَا عُمَرُ بْنُ الْخَطَّابِ فَقَالَ اذْهَبْ فَأْتِنِي بِهَذَيْنِ فَجِئْتُهُ بِهِمَا قَالَ مَنْ أَنْتُمَا أَوْ مِنْ أَيْنَ أَنْتُمَا قَالَا مِنْ أَهْلِ الطَّائِفِ قَالَ لَوْ كُنْتُمَا مِنْ أَهْلِ الْبَلَدِ لَأَوْجَعْتُكُمَا تَرْفَعَانِ أَصْوَاتَكُمَا فِي مَسْجِدِ رَسُولِ اللَّهِ ﷺ» (رواه البخاري: 470)

Сааиб бин Язиид (*Алла андан ыраазы болсун*) айтты: «*Мечитте тургам, бир киши майда таш менен урганынан карай салсам, ал Умар бин Хаттаб экен. Дароо мага: "барып тиги экөөнү алып кел" – деди. Ал экөөнү алып келдим. "Кимсиңер же кайдан болосуңар?" – деди. Айтышты: "Тааиф элинен болобуз". Айтты: "Жергиликтүү элден болгонуңарда Алланын элчисинин (ага Алланын салават-саламдары болсун)*

*мечитинде үнүңөрдү бийик көтөргөнүңөр үчүн ооруткanча балак (камчы) менен сабатмакмын*». (Бухарий: 470)

## 6. Адам баласынын өзү менен болгон адеп

Мусулман пенденин эки дүйнөдө бактылуу болуусу, өз напсисин тазалоого байланыштуу болот.

قال تعالى: ﴿قَدْ أَفْلَحَ مَنْ زَكَّاهَا وَقَدْ خَابَ مَنْ دَسَّاهَا﴾ (الشمس: 9-10)

Алла Таала айтты: "*Чындыгында, аны (т.а., өз жанын ыйман жана туура-таза амалдар менен) тазалаган киши кутулду. Жана аны (жанды каапырлык жана күнөө иштердин арасына) катып койгондор зыянга учурады*". (Шамс: 9-10)

Ал эми, напсини тазалоо болсо, төмөнкү нерселер менен толук болот:

1. Алла Таалага ыйман келтирип, жакшы амалдарды жасоо.

قال تعالى: ﴿وَالْعَصْرِ إِنَّ الْإِنْسَانَ لَفِي خُسْرٍ إِلَّا الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ وَتَوَاصَوْا بِالْحَقِّ وَتَوَاصَوْا بِالصَّبْرِ﴾ (سورة العصر)

Алла Таала айтты: "*Асрга ант! Албетте, (ар бир) инсан – зыян тартуучу. Бир гана ыйман келтирген, салих (жакшы) амалдарды жасаган жана бир-бирин акыйкатка жана сабырдуулукка осуят кылгандар зыян тартышпайт"*.
(Аср сүрөсү)

قَالَ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ: «كُلُّ النَّاسِ يَغْدُو فَبَايِعٌ نَفْسَهُ فَمُعْتِقُهَا أَوْ مُوبِقُهَا» (رواه مسلم: 223)

Алланын элчиси (Алланын саламы салаваты болсун) айтты: "*Ар бир адам (күн сайын) эртелеп (жумушуна) барып, (кылган амалына жараша) өз жанын (шайтандын жана каалоонун кулдугунан) куткарат же өлүмгө учуратат*". (Муслим: 223)

Пенде жакшы амалдарды канчалык көп аткарган сайын, напсиси тазарып, Алла Таалага жакындайт.

2. Күнөөлөрдөн сактануу. Анткени, күнөөлөр жүрөктү карартып, напсини (пейилди) бузат.

قال تعالى: ﴿كَلَّا بَلْ رَانَ عَلَى قُلُوبِهِمْ مَا كَانُوا يَكْسِبُونَ﴾ (المطففين: 14)

Алла Таала айтты: "*Жок, тескерисинче, жасаган (күнөө) иштери жүрөктөрүн каптап калган*".

<u>Түшүндүрмө</u>*: Тактап айтканда, алардын жүрөктөрүн өздөрүнүн дайымкы (көнүмүш) кесиптери болгон күнөө жана кылымыш даттары басып калганы себептүү, алар акыйкатты жомоктон ажырата алышпайт.*
(Мутаффифиин: 14)

قَالَ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ: «إِنَّ الْعَبْدَ إِذَا أَخْطَأَ خَطِيئَةً نُكِتَتْ فِي قَلْبِهِ نُكْتَةٌ سَوْدَاءُ فَإِذَا هُوَ نَزَعَ وَاسْتَغْفَرَ وَتَابَ سُقِلَ قَلْبُهُ وَإِنْ عَادَ زِيدَ فِيهَا حَتَّى تَعْلُوَ قَلْبَهُ وَهُوَ الرَّانُ الَّذِي ذَكَرَ اللَّهُ ﴿كَلَّا بَلْ رَانَ عَلَى قُلُوبِهِمْ مَا كَانُوا يَكْسِبُونَ﴾» (رواه الترمذي: 3334)

Алланын элчиси ﴾АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН﴿ айтты: "(*Ыймандуу) пенде бир күнөө иш кылса, жүрөгүндө кара так пайда болот. Качан ал (өзүн күнөөдөн) токтотуп истигфар айтса*[4] *жана тообо кылса, жүрөгү тазаланат. Эгер (күнөө ишке) кайтса, кара так көбөйүп жүрөгүн каптап калат. Ал Алла Таала (Куранда) айткан дат. "Жок, тескерисинче жасаган (күнөө) иштери жүрөктөрүн каптап калган*". (Тирмизий: 3334)

Эгерде ыймандуу адам күнөө иш жасап койсо, кылган күнөөсүнө тообо кылат жана анын артынан жакшы иш (амал) жасап өз напсин тазалайт.

قَالَ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ: «اتَّقِ اللَّهِ حَيْثُمَا كُنْتَ وَأَتْبِعْ السَّيِّئَةَ الْحَسَنَةَ تَمْحُهَا وَخَالِقِ النَّاسَ بِخُلُقٍ حَسَنٍ» (رواه الترمذي: 1987)

Алланын элчиси ﴾АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН﴿ айтты: "*Кайсыл жерде болбогун, Алладан корк! Күнөө иштин артынан жакшы иш жаса, (күнөөнү) өчүрүп (жууп) кетет. Жана адамдар менен жакшы кулк-мүнөздө мамиле кыл!*" (Тирмизий: 1987)

---

[4] *Алла Тааладан күнөөлөрүн кечирүүсүн сураса*

3. Өз напсин тазалоо үчүн Алла Тааладан суранып дуба кылуу.

أَنَّ رَسُولَ اللَّهِ ﷺ كَانَ يَقُولُ فِي دُعَائِهِ: «اللَّهُمَّ آتِ نَفْسِي تَقْوَاهَا وَزَكِّهَا أَنْتَ خَيْرُ مَنْ زَكَّاهَا أَنْتَ وَلِيُّهَا وَمَوْلَاهَا» (رواه مسلم:2722)

Алланын элчиси ﴾Алланын саламы салаваты болсун﴿ дубасында мындай дээр эле: "*Оо, Алла! Напсиме такыбалык бер, жана аны Өзүң тазала. (Анткени), аны Сенден башка эч ким тазалай албайт. Сен анын Ээси жана Башкаруучусуң*". (Муслим: 2722)

4. Алла Тааланы көп эстөө (зикир кылуу).

قَالَ رَسُولُ اللهِ ﷺ: «لَا يَزَالُ لِسَانُكَ رَطْبًا مِنْ ذِكْرِ اللَّهِ» (رواه ابن ماجه: 3793)

Алланын элчиси ﴾Алланын саламы салаваты болсун﴿ айтты: "*Ар дайым тилиң Алла Тааланы эстөө менен нымдалып турсун!*". (Ибну Мажа: 3793)

## 7. Тазалануу адеби

Тазалануунун важиптиги (милдеттүүлүгү) Куран жана Сүннөттө бекемделип айтылган.

قال اللهُ تعالى :﴿وَإِنْ كُنْتُمْ جُنُبًا فَاطَّهَّرُوا﴾ (المائدة: 6)

Алла Таала айтты: "*Эгер жунуп (таза эмес) болсоңор, гусул алгыла*!" (Маида: 6)

قال اللهُ تعالى :﴿وَثِيَابَكَ فَطَهِّرْ﴾ (المدثر: 4)

Алла Таала айтты: "*Кийимдериңди таза туткун*!" (Муддассир: 4)

قال الله تعالى: ﴿إِنَّ اللَّهَ يُحِبُّ التَّوَّابِينَ وَيُحِبُّ الْمُتَطَهِّرِينَ﴾ (البقرة: 222)

Алла Таала айтты: "*Албетте, Алла тообо кылуучуларды жана тазалануучуларды жакшы көрөт*". (Бакара: 222)

قَالَ رَسُولُ اللهِ ﷺ: «الطُّهُورُ شَطْرُ الْإِيمَانِ» (رواه مسلم: 223)

Алланын элчиси ﴾Алланын саламы салаваты болсун﴿ айтты: "(*Ширктен) тазалануу ыймандын жарымы*". (Муслим: 223)

**Тазалык ички жана сырткы болуп экиге бөлүнөт:**

Сырткы тазалык: денени жана кийимдерди ж.б. нерселерди кир, ыплас (нажас) нерселерден жуу же тазалоонун башка ыкмалары менен тазалоо.

Ал эми ички тазалык болсо, Алла Таалага шерик кошуудан, Алла Таалага болгон ишениминде шектенүүдөн, көрө албастык, кызгануу, алдоо, текеберленүү, менменсинүү, ибадат-жакшылыктарын адамдар көрүп мактап-урматтоосу үчүн кылуудан ж.б.у.с. нерселерден жүрөктү тазалап, бардык кылып жаткан иштерин калыс Алла ыраазычылыгы үчүн гана кылуу менен болот.

Мусулман адамдын денеси, кийими, тамак-ашы, турак-жайы жана отурган орду таза болуп, чачын тарап, жыпар жыттуу мисктерди колдонуп, мүмкүн болушунча таза болуп жүрүүгө аракет кылуусу зарыл. Өзгөчө жума күнү, айт майрамдарында жана эл чогулган жерлерде бул нерселерге өзгөчө өтө катуу көңүл буруу керек.

قَالَ رَسُولُ اللهِ ﷺ: «إِنَّ اللَّهَ جَمِيلٌ يُحِبُّ الْجَمَالَ» (رواه مسلم: 91)

Алланын элчиси (Алланын саламы салаваты болсун) айтты: "*Албетте, Алла Таала сулуу жана сулуулукту жакшы көрөт*". (Муслим: 91)

Ошондой эле көчөлөрдүн жана коомдук жайлардын тазалыгына көңүл буруп, ыплас таштандыларды ыргытып, адамдарга зыян келтирүүдөн сактанат.

قَالَ رَسُولُ اللهِ ﷺ: «تُمِيطُ الْأَذَى عَنْ الطَّرِيقِ صَدَقَةٌ» (رواه مسلم: 1009)

Алланын элчиси (Алланын саламы салаваты болсун) айтты: "З*ыян берүүчү нерсени жолдон алып салууң - садака*". (Муслим: 1009)

قَالَ رَسُولُ اللهِ ﷺ: «الْإِيمَانُ بِضْعٌ وَسَبْعُونَ أَوْ بِضْعٌ وَسِتُّونَ شُعْبَةً فَأَفْضَلُهَا قَوْلُ لَا إِلَهَ إِلَّا اللَّهُ وَأَدْنَاهَا إِمَاطَةُ الْأَذَى عَنْ الطَّرِيقِ» (رواه البخاري: 9 ومسلم: 35 وأبو داود: 4676 والترمذي: 2614)

Алланын элчиси (Алланын саламы салаваты болсун) айтты: "*Ыйман жетимиштен ашык же алтымыштан ашык бөлүктөн турат. (Анын) эң*

*жогорусу Лаа илааха иллаллааху сөзү, эң төмөнү жолдон зыян берүүчү нерсени алып салуу*". (Бухарий: 9. Муслим: 35. Абу Давуд: 4676)

## 8. Ажат өтөө адеби

Ал үч бөлүктөн турат:

**1 - Ажатканага кирүүдөн мурда аткарылуучу адептер.**

1. Ажатканага баруучу адам эгерде ээн жерде болсо, адамдардын көзүнөн алыс, далдаа болгон жерди издөө керек.

قال جَابِرِ بْنِ عَبْدِ اللَّهِ رضي الله عنهما: «أَنَّ النَّبِيَّ ﷺ كَانَ إِذَا أَرَادَ الْبَرَازَ انْطَلَقَ حَتَّى لَا يَرَاهُ أَحَدٌ» (رواه أبو داود: 2 وابن ماجه: 335)

Жабир бин Абдилла (*Алла ал экөөнөн тең ыраазы болсун*) айтты: "*Албетте, Пайгамбар* (АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН) "*Ажат өтөөнү каалаcа, эч ким көрбөгөн жерге бараар эле*".
(Абу Давуд: 2. Ибну Мажа: 335)

2. Ажатканага киргенде өзү менен кошо Куран аяттары же Алланын аты жазылган китеп жана баракчаларды алып кирбөө керек.

أن النبي ﷺ: «لبس خاتما نقشه محمد رسول الله، وكان إذا دخل الخلاء وضعه» (رواه البيهقي ، السنن الكبرى : 95/1)

Пайгамбар (АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН) "*Мухаммад Алланын элчиси"-деп чегилип жазылган шакек тагынган. Даараткaнага кирээрде анысын чечип койчу*". (Байхакий, Ас-сунан Ал- кубра: 1/95)

3. Даараткaнага кирээрде сол бут менен кирип, бул дубаны айтуу керек.

قَالَ أَنَسُ بْنِ مَالِكٍ رضي الله عنه: «كَانَ النَّبِيُّ ﷺ إِذَا دَخَلَ الْخَلَاءَ قَالَ اللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوذُ بِكَ مِنْ الْخُبُثِ وَالْخَبَائِثِ» (رواه البخاري: 142 ومسلم: 375)

Анас бин Малик (*Алла андан ыраазы болсун*) айтты: "*Пайгамбар* (АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН) *даараткaнага кирээрде (минтип) айтаар эле: "Оо, Алла! Чындыгында мен Сенден эркек жана ургаачы жынысындагы жинден коргоону сурайм*".
(Бухарий: 142. Муслим: 375)

4. Шариятта авратты жабуу буюрулган. Ошондуктан жерге жакындаганда гана кийимди көтөрүү керек.

5. Ажат өтөп жатканда Кыбыланы карап же артын салып отурбоо керек. Анткени Пайгамбар ﴾АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН﴿ андан кайтарган.

قال ﷺ: «لَا تَسْتَقْبِلُوا الْقِبْلَةَ وَلَا تَسْتَدْبِرُوهَا بِبَوْلٍ وَلَا غَائِطٍ» (رواه مسلم: 264 وأبو داود: 9 والترمذي: 8)

Алланын элчиси ﴾АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН﴿ айтты: "*Чоң же кичине ажатыңарды өтөөдө, Кыбылага жүздөнбөгүлө жана артыңарды да салбагыла*!". (Муслим: 264. Абу Давуд: 9. Тирмизий: 8)

6. Адамдар жүрө турган жолдорго, мөмө берүүчү көлөкөлүү дарактардын түбүнө, дарыя ж.б. суулардын жээктерине ажат өтөө туура эмес.

قَالَ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ: «اتَّقُوا الْمَلَاعِنَ الثَّلَاثَةَ الْبَرَازَ فِي الْمَوَارِدِ وَقَارِعَةِ الطَّرِيقِ وَالظِّلِّ»
(رواه أبو داود: 26 وابن ماجه: 328)

Алланын элчиси ﴾АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН﴿ айтты: "*Үч каргыш айтыла турган жерлерден сактангыла: суу ала турган, жолдун ортосуна, элдер көлөкөлөй турган жерлерге ажат өтөөдөн*".
(Абу Давуд: 26. Ибну Мажа: 328)

7. Ажат өтөө учурунда сүйлөшпөө керек.

قال رسولُ اللهِ ﷺ: «إذَا تَغوَّطَ الرَّجُلانِ فَيتَوَارَ كُلُّ وَاحِدٍ مِنْهُمَا عَنْ صَاحِبِهِ ، وَلا يَتحَدَّثَا فَإِنَّ اللَّهَ يَمْقُتُ عَلَى ذَلِكَ» (رواه أبو داود: 15 وابن ماجه: 342 والبيهقي: 1/99-100)

Алланын элчиси ﴾АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН﴿ айтты: "*Эгер эки адам ажат өтөгөнү барышса, бирин-бири көрбөсүн жана сүйлөшпөсүн! Анткени Алла Таала аны аябай жаман көрөт*".
(Абу Давуд: 15. Ибну Мажа: 342. Байхакий: 1/99-100)

## 2 - Даараткананын ичинде аткарыла турган адептер.

1. Сөөк жана айбандардын тезеги менен тазаланууга болбойт.

قَالَ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ: «لَا تَسْتَنْجُوا بِالرَّوْثِ وَلَا بِالْعِظَامِ فَإِنَّهُ زَادُ إِخْوَانِكُمْ مِنْ الْجِنِّ» (رواه مسلم: 450)

Алланын элчиси (Алланын саламы салаваты болсун) айтты: "*Тезек (кык) жана сөөк менен тазаланбагыла! Анткени ал жиндерден болгон (мусулман) бир тууганыңардын азыгы*". (Муслим: 450. Тирмизий: 18)

Ошондой эле, пайдалуу нерселер менен аарчуу мүмкүн эмес. Мис: кездеме, актай барак ж.б.у.с. нерселер менен.

2. Тазалоодо оң колду колдонбоо керек. Ошондой эле, заара кылып жатканда жыныстык мүчөнү оң кол менен кармабоо керек.

قال رَسُولُ اللَّهِ ﷺ: «لَا يُمْسِكَنَّ أَحَدُكُمْ ذَكَرَهُ بِيَمِينِهِ وَهُوَ يَبُولُ وَلَا يَتَمَسَّحْ مِنْ الْخَلَاءِ بِيَمِينِهِ»

(رواه البخاري: 153 ومسلم: 267)

Алланын элчиси (Алланын саламы салаваты болсун) айтты: "*Силердин бириңер заара кылып жатканда жыныстык мүчөсүн оң колу менен кармабасын! Жана (арт жагын) оң колу менен тазалабасын*!".

(Бухарий: 153. Муслим: 267)

3. Тазалаганда үчтөн кем болбогон таш менен тазалоо мустахаб. Эгер таза болбосо, талапка жараша так сандагы таштарды колдонгон жакшы.

قال سلمانُ رضي الله عنه: «لَقَدْ نَهَانَا رَسُولُ اللهِ ﷺ أَنْ نَسْتَقْبِلَ الْقِبْلَةَ لِغَائِطٍ أَوْ بَوْلٍ أَوْ أَنْ نَسْتَنْجِيَ بِالْيَمِينِ أَوْ أَنْ نَسْتَنْجِيَ بِأَقَلَّ مِنْ ثَلَاثَةِ أَحْجَارٍ أَوْ أَنْ نَسْتَنْجِيَ بِرَجِيعٍ أَوْ بِعَظْمٍ» (رواه مسلم: 262 وأبو داود: 7 والترمذي: 16)

Салман (*Алла андан ыраазы болсун*) айтты: "*Чынында бизди Алланын элчиси (Алланын саламы салаваты болсун) Кыбыланы карап ажат өтөөдөн, оң кол менен тазалоодон, үчтөн аз таш менен, тезек жана сөөк менен тазалоодон кайтарган*".

(Муслим: 262. Абу Давуд: 7. Тирмизий: 16)

4. Тазалanууда биринчи таш же анын ордуна колдонула турган нерсе мисалы, даарат кагазын колдонуп, андан кийин суу колдонсо жакшы абалда тазаланат. Ал эми экөөнү (таш же даарат кагазы менен сууну) абалга карап бирин колдонсо да болот.

قَالَتْ عَائِشَةُ رَضِيَ اللهُ عنها: «مُرْنَ أَزْوَاجَكُنَّ أَنْ يَسْتَطِيبُوا بِالْمَاءِ فَإِنِّي أَسْتَحْيِيهِمْ فَإِنَّ رَسُولَ اللَّهِ ﷺ كَانَ يَفْعَلُهُ» (رواه الترمذي: 19 والنسائي: 46)

Айша (*Алла андан ыраазы болсун*) айтты: "*Күйөөңөргө айткыла, суу менен жуушсун! Анткени мен аларга айтуудан уялам. Чынында, Алланын элчиси* (АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН) *ошондой кылаар эле*". (Тирмизий: 19. Насаий: 46)

### <u>3 - Тазаланып бүткөндөн кийинки адептер.</u>

1. Даараткanадан чыгаарда оң бут менен чыгуу керек. Анткени Алланын элчиси (АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН) ошондой кылаар эле.

2. Чыккандан кийин төмөнкү дубаны айтуу керек.

قَالَتْ عَائِشَةُ رَضِيَ اللَّهُ عَنْهَا: «كَانَ النَّبِيُّ ﷺ إِذَا خَرَجَ مِنْ الْخَلَاءِ قَالَ غُفْرَانَكَ»

(رواه أبو داود: 30 والترمذي: 7)

Айша (*Алла андан ыраазы болсун*) айтты: "*Пайгамбар* (АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН) *даараткanадан чыкканда* (*Оо, Алла! Күнөөлөрүмдү) кечиргин деп айтаар эле*".

(Абу Давуд: 30. Тирмизий: 7. Ибну Мажа: 300)

### 9. Мисвак жыгачын колдонуу адеби

Мисвак жыгачын колдонуу бул – сүннөт.

قَالَ رَسُولُ اللهِ ﷺ: «السِّوَاكُ مَطْهَرَةٌ لِلْفَمِ مَرْضَاةٌ لِلرَّبِّ» (رواه البخاري: 27)

Алланын элчиси (АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН) айтты: "*Сивак бул – оозду тазалоочу жана Алла Тааланы ыраазы кылуучу (өсүмдүк)*».

(Бухарий: 27)

Кээ бир убакыттарда мисвак колдонуу мустахаб (жакшы көрүлгөн) болот. <u>Алардын кээ бирлерин айта кетсек</u>:

1. Уйкудан турган учурда. Себеби, мисвак ооздогу жагымсыз жыттарды кетирет.

قَالَ حُذَيْفَةُ رَضِيَ اللَّهُ عَنْهُ: «كَانَ النَّبِيُّ ﷺإِذَا قَامَ مِنْ اللَّيْلِ يَشُوصُ فَاهُ بِالسِّوَاكِ» (البخاري: 245 مسلم: 255)

Хузайфа (*Алла андан ыраазы болсун*) айтты: "*Пайгамбар* (АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН) *түнкүсүн уйкудан турганда оозун сивак менен тазалаар эле*". (Бухарий: 245. Муслим: 255)

2. Үйгө жана мечитке кирээр алдында колдонуу.

قَالَ شُرَيْحُ بن هانِيء ﷺ: «سَأَلْتُ عَائِشَةَ رَضِيَ اللهُ عنها بِأَيِّ شَيْءٍ كَانَ يَبْدَأُ النَّبِيُّ ﷺ إِذَا دَخَلَ بَيْتَهُ قَالَتْ بِالسِّوَاكِ» (رواه مسلم: 253)

Шурайх бин Хаани айтты: Айшадан (*Алла андан ыраазы болсун*) пайгамбар ﴾АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН﴿ үйүнө киргенде эмне нерсе менен баштаар эле? - деп сураганымда, айтты: «*Сивак менен*».
(Муслим: 253)

3. Даарат алаарда жана намаз окуур алдында колдонуу.

قَالَ رَسُولُ اللهِ ﷺ: «لَوْلَا أَنْ أَشُقَّ عَلَى أُمَّتِي لَأَمَرْتُهُمْ بِالسِّوَاكِ عِنْدَ كُلِّ صَلَاةٍ» (البخاري: 27 ومسلم: 252)

Алланын элчиси ﴾АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН﴿ айтты: "*Эгерде менин үммөттөрүмө оор болбогондо, ар бир намаз алдында сивак колдонууну буйруйт элем*". (Бухарий: 27. Муслим: 252)

## 10. Адам табиятынан болгон нерселер

Пайгамбардын ﴾АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН﴿ хадисинде келгендей, табияттан болгон нерселер бешөө:

قال النَّبِيُّ ﷺ: «خَمْسٌ مِنْ الْفِطْرَةِ الْخِتَانُ وَالِاسْتِحْدَادُ وَنَتْفُ الْإِبْطِ وَتَقْلِيمُ الْأَظْفَارِ وَقَصُّ الشَّارِبِ» (رواه البخاري: 5889 ومسلم: 257)

Пайгамбар ﴾АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН﴿ айтты: "*Беш нерсе фитраттан: сүннөткө отургузуу, жыныстык мүчөнүн айланасындагы түктөрдү тазалоо, колтуктун астындагы түктөрдү жулуу, тырмактарды алуу жана мурутту кыскартуу*".
(Бухарий: 5889. Муслим: 257)

Ар бир мусулман адам бул адептерди аткарып жүрүүсү керек.

Ал эми азыр болсо, бул нерселердин ар бирин чечмелеп өтөбүз.

1. Сүннөткө отургузуу — 1. الختان

Ал жыныстык мүчөнүн учун каптап турган терини кесип алып салуу "Хитан" – деп аталат. Баланы, төрөлгөндүн жетинчи күнүндө сүннөткө отургузуу мустахаб болот. Себеби,

Пайгамбар (АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН) өзүнүн неберелери Хасан жана Хусейинди жетинчи күнүндө сүннөткө отургузган.
(Байхакий: 8/324)

Эгерде, бул убактан өтүп кетсе акыркы убагы бойго жеткенге чейин болгону жакшы.

قَدْ رُوِيَ عَنْهُ ﷺ أَنَّهُ إِذَا أَسْلَمَ عَلَى يَدِهِ الرجلُ يَقُولُ لَهُ: «أَلْقِ عَنْكَ شَعْرَ الْكُفْرِ وَاخْتَتِنْ»
(رواه أبو داود: 356)

Пайгамбарыбыздын (АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН) хадисинде риваят кылынгандай эгерде анын себеби менен бир киши исламды кабыл алса, ага: "*Куфурлук түктөрүңдөн тазаланып, сүннөткө отур*!"–деп айтаар эле. (Абу Давуд: 356)

2. Сакалды өстүрүп, мурутту кыскартуу — 2. إعفاء اللحى وقص الشارب

قَالَ النَّبِيُّ ﷺ: «أَحْفُوا الشَّوَارِبَ وَأَعْفُوا اللِّحَى» (رواه البخاري: 5893 ومسلم: 259)

Пайгамбар (АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН) айтты: "*Мурутту кыскартып, сакалды коюп жибергиле*!". (Бухарий: 5893. Муслим: 259)

Ошондуктан мусулман киши мурутун кыскартып, сакалын коюусу сүннөткө ылайык болот.

3. Жыныстык мүчөнүн айланасындагы түктөрдү тазалоо: — 3. الاستحداد:

Мусулман адам, анын айланасындагы түктөрдү лезвия колдонуп тазаласа болот.

4. Колтуктун астындагы түктөрдү жулуу: — 4. نتف الإبط:

Эгер, ага жулуу оор келсе, лезвия колдонсо да болот.

5. Тырмактарды алуу: — 5. تقليم الأظافر:

Мусулман адам тырмактарын алып туруу керек.

Оң жактан баштоо сүннөт. Себеби Пайгамбар ﴾Алланын саламы салаваты болсун﴿ бардык нерселерде ошондой эле, тырмак алууда да оң жактан баштаганды жакшы көргөн.

Ал эми, аны өсүү мөөнөтү кырк күндөн ашпоо керек.

قَالَ أَنَسُ بنُ ملكٍ ﷺ: «وُقِّتَ لَنَا فِي قَصِّ الشَّارِبِ وَتَقْلِيمِ الْأَظْفَارِ وَنَتْفِ الْإِبطِ وَحَلْقِ الْعَانَةِ أَنْ لَا نَتْرُكَ أَكْثَرَ مِنْ أَرْبَعِينَ لَيْلَةً» (رواه مسلم: 258 وأبو داود: 4194 والترمذي: 2759 وابن ماجه: 295)

Анас бин Малик (*Алла Таала андан ыраазы болсун*) айтты: "*Бизге, мурут кыскартуу, тырмак алуу, колтуктун астындагы түктөрдү жулуу жана жыныстык мүчөнүн айланасындагы түктөрдү тазалоодо кырк түндөн ашык калтырбоого убакыт белгиленди*".
(Муслим: 258. Абу Давуд: 4194. Тирмизий: 2759. Ибну Мажа: 295)

*Ар бир мусулман адам өзүнүн ички келбетин да таза алып жүрүүсү үчүн шарият бул нерселерди аткарууга буюрган. Бул нерселердин баарын мусулман адам Пайгамбарды (ага Алланын салават-саламдары болсун) ээрчүү жана анын сүннөтүн аткаруу ниетинде кылуу керек. Эгерде мына ошондой ниетте аткарса, ал адам соопко жетишет. Анткени,* «*Ар бир амал ниетке жараша эмеспи?"*.

## 11. Уйку адеби

Уйку - Алла Тааланын пенделерине берген эң улуу неъматтарынын (жакшылыктарынын) бири болуп эсептелет. Анткени, адам баласы уктап тургандан кийин, анын денесиндеги бардык мүчөлөрү эс алып, чарчоосу кетип көңүлү жанданып, Аллага көбүрөөк ибадат кылууга (сыйынууга) жардам берет.

قال الله تعالى: ﴿وَجَعَلْنَا نَوْمَكُمْ سُبَاتًا﴾ (النبأ: 9)

Алла Таала айтты: "*Уйкуңарды (денеңер үчүн) эс алуучу убак кылдык*». (Наба: 9)

Мусулман адам төмөнкү уйку адептерине көңүл буруусу зарыл:

1. Уйкуну эч бир себепсиз куптан намазынан кийин көпкө кечиктирбөө. Бир гана зарыл учурларда кечиктирсе болот. Мисалы: сабак кайталоо, конок менен сүйлөшүү жана үй-бүлө менен аңгемелешүү ж.б.у.с учурларда.

قَالَ أَبُو بَرْزَةَ رَضِيَ اللَّهُ عَنْهُ: «أَنَّ رَسُولَ اللَّهِ ﷺ كَانَ يَكْرَهُ النَّوْمَ قَبْلَ الْعِشَاءِ وَالْحَدِيثَ بَعْدَهَا»
(رواه البخاري: 568 ومسلم: 6311)

Абу Барза (*Алла андан ыраазы болсун*) айтты: "*Чынында Алланын элчиси* (АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН) *куптандан мурда уктаганды жана андан кийин (эч бир себепсиз) сүйлөшкөндү жактырбачу*". (Бухарий: 568.Муслим: 6311)

2. Даарат менен уктоого тырышуу.

قَالَ الْبَرَاءُ بْنُ عَازِبٍ رَضِيَ اللَّهُ عَنْهُمَا: «قَالَ لِي رَسُولُ اللَّهِ ﷺ إِذَا أَتَيْتَ مَضْجَعَكَ فَتَوَضَّأْ وَضُوءَكَ لِلصَّلَاةِ» (رواه البخاري: 6311 ومسلم: 2710)

Аль-Бараа бин Аазиб (*Алла андан ыраазы болсун*) айтты: "*Алланын элчиси* (АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН) *мага мындай деди*: *эгерде жатаар жериңе уктоого барууну кааласаң, намазга даарат алганыңдай даарат ал*!". (Бухарий: 6311. Муслим: 2710)

3. Оң колун жазданып, оң каптал менен жатуу. Уктагандан кийин сол капталына оодарылуунун же чалкасынан жатып калуунун зыяны жок.

قَالَ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ الْبَرَاءِ بْنِ عَازِبٍ: «إِذَا أَتَيْتَ مَضْجَعَكَ فَتَوَضَّأْ وَضُوءَكَ لِلصَّلَاةِ ، ثُمَّ اضْطَجِعْ عَلَى شِقِّكَ الْأَيْمَنِ» (رواه البخاري: 6311 ومسلم: 2710)

Алланын элчиси (АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН) аль-Бараа бин Аазибке (бул жөнүндө) мындай деген: "*Эгерде жатаар жериңе уктоого барууну кааласаң, намазга даарат алганыңдай даарат ал, Андан кийин оң капталың менен жат*!". (Бухарий: 6311. Муслим: 2710)

قَالَ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ: «إِذَا أَوَيْتَ إِلَى فِرَاشِكَ وَأَنْتَ طَاهِرٌ فَتَوَسَّدْ يَمِينَكَ» (رواه أبو داود: 547)

Алланын элчиси (АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН) айтты: "*Дааратуу абалыңда төшөгүңө (жатуу үчүн) келгениңде, оң колуңду жазданып жат*!". (Абу Давуд: 547)

4. Күндүзү же түнү болсун уктоо үчүн жаткан кезде көмкөрөсүнөн жатпоо.

Анткени Пайгамбар (АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН) бул абалда жатуудан кайтарган.

قَالَ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ: «إِنَّمَا هَذِهِ ضِجْعَةُ أَهْلِ النَّارِ» (رواه أبو داود: 5040)

Пайгамбар (АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН) айтты: "*Албетте, ал (көмкөрөсүнөн) жатуу тозок ээлеринин жатуусу*". (Абу Давуд: 5040)

قَالَ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ: «إِنَّ هَذِهِ ضَجْعَةٌ لَا يُحِبُّهَا اللَّهُ» (رواه أبو داود: 5040)

Пайгамбар (АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН) айтты: "*Албетте, бул (көмкөрөсүнөн) жатууну Алла Таала жакшы көрбөйт*". (Абу Давуд: 5040)

5. Уктоо алдында «уйку дубаларын» окуу. Сөзүн мына ушул дубалардын бирөөсү менен аяктоо керек.

قَالَ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ: «إِذَا أَتَيْتَ مَضْجَعَكَ فَتَوَضَّأْ وَضُوءَكَ لِلصَّلَاةِ ثُمَّ اضْطَجِعْ عَلَى شِقِّكَ الْأَيْمَنِ وَقُلْ اللَّهُمَّ أَسْلَمْتُ نَفْسِي إِلَيْكَ وَفَوَّضْتُ أَمْرِي إِلَيْكَ وَأَلْجَأْتُ ظَهْرِي إِلَيْكَ رَهْبَةً وَرَغْبَةً إِلَيْكَ لَا مَلْجَأَ وَلَا مَنْجَا مِنْكَ إِلَّا إِلَيْكَ آمَنْتُ بِكِتَابِكَ الَّذِي أَنْزَلْتَ وَبِنَبِيِّكَ الَّذِي أَرْسَلْتَ» (رواه البخاري: 6311)

Алланын элчиси (АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН) айтты: "*Эгерде жатаар жериңе уктоого барууну кааласаң, намазга даарат алганыңдай даарат ал! Андан кийин оң капталың менен жатып, (бул сөздөрдү) айткын: "Оо, Алла! Мен өз жанымды Сага тапшырдым, бардык иштеримди Сага тапшырдым, (Сенин сообуңду жана сыйлыгыңды) каалагандыктан, (каарыңдан жана жазаңдан) корккондуктан, бардык иштеримде денемди Сенин коргонучуңа тапшырдым. Сенсиз баш калка да, кутулуу да жок. Сен түшүргөн Китепке жана Сен жиберген пайгамбарга ыйман келтирдим*". (Бухарий: 6311)

## 12. Тамактануу адеби

Мусулман адам Алла Таалага ибадат кылуу (сыйынуу) үчүн ден-соолугун сактоосу керек. Ал эми ден-соолукту сактоонун негизги булагы болуп, тамактануу эсептелет. Демек, пенденин тамактанып, күч-кубат алуусу Алланын ибадаты үчүн гана болуу керек. Ибадат болсо, адамдын Акырет бактылуулугуна жетүүсүнө себеп болот.

Ошондуктан мусулман адам тамактанууда төмөнкү адептерге көңүл бурат:

1. Арам жана (арамдыгында) шеги бар тамактардан сактанып, адал, таза тамактар менен тамактануу.

قال تعالى :﴿ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا كُلُوا مِنْ طَيِّبَاتِ مَا رَزَقْنَاكُمْ ﴾ (البقرة: 172)

Алла Таала айтты: "*Оо, ыйман келтирген пенделер! Биз силерге ырыскы кылып берген жакшы (адал) нерселерден жегиле*!". (Бакара: 172)

2. Тамактануу менен күч-кубат алып, Алланын ибадатында бекем болууну ниет кылуу. Анткени, адатта болгон жөнөкөй иштер жакшы ниет менен ибадатка айланат.

3. Тамактануу алдында эки колун (эгер, кир болсо же таза экендигинде шектенсе) жуу.

4. Алдына келген тамакка ыраазы болуп, аны айыптабоо. Кааласа жесин, каалабаса, көңүлүнө жакпаса, айыптабастан акырын жегенден токтолсун.

قال أَبُو هُرَيْرَةَ ﷺ: «مَا عَابَ النَّبِيُّ ﷺ طَعَامًا قَطُّ إِنْ اشْتَهَاهُ أَكَلَهُ وَإِلَّا تَرَكَهُ» (رواه البخاري: 3563 ومسلم: 2064)

Абу Хурайра (*Алла андан ыраазы болсун*) айтты: "*Пайгамбар* ﴾АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН﴿ *эч качан тамакты айыптаган эмес. Эгер кааласа жеп, каалабаса тийген (жеген) эмес*".

(Бухарий: 3563.Муслим: 2064)

5. Тамактанган учурда жалгыз тамактанбастан, же коногу, же үй-бүлөсү, же балдары, же кызматчысы менен чогуу тамактанууга аракет кылуу.

قَالَ رَسُولُ اللهِ ﷺ: «اجْتَمِعُوا عَلَى طَعَامِكُمْ وَاذْكُرُوا اسْمَ اللَّهِ تَعَالَى عَلَيْهِ يُبَارَكْ لَكُمْ فِيهِ»

(رواه أبو داود: 3764)

Алланын элчиси ﷺ айтты: "*Чогуу тамактангыла! (Баштаарда) Алланын атын эскергиле! Ошол тамакта силер үчүн береке болот*". (Абу Давуд: 3764 Ибну Мажа: 2/3286)

6. Тамакты Алланын ысымы менен баштоо.

قَالَ رَسُولُ اللهِ ﷺ: «إِذَا أَكَلَ أَحَدُكُمْ فَلْيَذْكُرِ اسْمَ اللَّهِ تَعَالَى فَإِنْ نَسِيَ أَنْ يَذْكُرَ اسْمَ اللَّهِ تَعَالَى فِي أَوَّلِهِ فَلْيَقُلْ بِسْمِ اللَّهِ أَوَّلَهُ وَآخِرَهُ» (رواه أبو داود: 3761 والترمذي: 1858/4)

Алланын элчиси ﷺ айтты: "*Силердин бирөөңөр тамактанса, Алла Тааланын атын эскерсин, эгерде тамактануу алдында унутуп калса, анда "Бисмиллаахи аввалаху ва аахираху!"-деп айтсын*. (Абу Давуд: 3761. Тирмизий: 4/1858)

7. Өзүнүн алдынан тамактануу. Табактын ортосуна колун созбоо.

قال النبيُّ ﷺ لِعُمَرَ بْنِ أَبِي سَلَمَةَ: «يَا غُلَامُ سَمِّ اللَّهَ وَكُلْ بِيَمِينِكَ وَكُلْ مِمَّا يَلِيكَ»

(رواه البخاري: 5376 ومسلم: 2022)

Пайгамбар ﷺ Умар бин Аби Саламага айтты: "*Эй, бала! Алланын ысымы менен баштап, оң колуң менен өзүңдүн алдыңдан жегин*!" (Бухарий: 5376. Муслим: 2022)

قال النبيُّ ﷺ: «الْبَرَكَةُ تَنْزِلُ وَسَطَ الطَّعَامِ فَكُلُوا مِنْ حَافَتَيْهِ وَلَا تَأْكُلُوا مِنْ وَسَطِهِ»

(رواه الترمذي: 1805 وابن ماجه: 3277)

Пайгамбар ﷺ айтты: "*Береке тамактын ортосуна түшөт. Ошондуктан тамактын ортосунан жебестен, эки четинен жегиле*!". (Тирмизий: 1805. Ибну Мажа: 3277)

8. Тамакты майдалап чайноо. Идишти жана манжаларын кол арчы менен аарчыгандан же суу менен жуугандан мурда жакшылап жалап-тазалоо.

قَالَ جَابِرُ بْنُ عَبْدِ اللهِ رَضِيَ اللَّهُ عَنْهُمَا: «أَنَّ النَّبِيَّ ﷺ أَمَرَ بِلَعْقِ الْأَصَابِعِ وَالصَّحْفَةِ وَقَالَ إِنَّكُمْ لَا تَدْرُونَ فِي أَيِّهِ الْبَرَكَةُ» (رواه مسلم: 2033)

Жабир бин Абдилла (*Алла ал экөөнөн тең ыраазы болсун*) айтты: "*Чынында Алланын элчиси* ﴾АЛЛАНЫН САЛАМЫ, САЛАВАТЫ БОЛСУН﴿ *манжаларды жана идишти жалоого буйурду*" *жана айтты* ﴾АЛЛАНЫН САЛАМЫ, САЛАВАТЫ БОЛСУН﴿ *:* "***Албетте, силер береке (тамагыңардын) кайсы бөлүгүндө болоорун билбейсиңер***". (Муслим: 2033)

9. Эгерде жеп жаткан тамагынан бир аз түшүп кетсе аны алып, тазалап жеш.

قَالَ رَسُولُ اللهِ ﷺ: «إِذَا سَقَطَتْ لُقْمَةُ أَحَدِكُمْ فَلْيَأْخُذْهَا فَلْيُمِطْ عَنْهَا الْأَذَى وَلْيَأْكُلْهَا وَلَا يَدَعْهَا لِلشَّيْطَانِ» (رواه مسلم: 2033)

Алланын элчиси ﴾АЛЛАНЫН САЛАМЫ, САЛАВАТЫ БОЛСУН﴿ айтты: «*Силердин бирөөңөрдүн жеп жаткан тамагынан түшүп кетсе аны алсын да, тазалап жесин! Шайтанга калтырбасын*!". (Муслим: 2033)

10. Ысык тамакты үйлөбөстөн, муздаганча күтө туруу. Ошондой эле, суу ичкен учурда сууну үйлөбөстөн, демди (үч жолу) идиштин сыртынан алуу.

قَالَ أَنَسٌ ﷺ أنّ رسولَ اللهِ ﷺ: «نَهَى عَنْ النَّفْخِ فِي الشُّرْبِ» (رواه الترمذي: 1887)

Анас (*Алла андан ыраазы болсун*) айтты: Чындыгында Алланын элчиси (*ага Алланын салават-саламдары болсун*: "***Суусундуктун ичине үйлөөдөн кайтарган***". (Тирмизий: 1887)

11. Курсакты ашыкча тойгузгандан сактануу.

قَالَ رَسُولُ اللهِ ﷺ: «مَا مَلَأَ آدَمِيٌّ وِعَاءً شَرًّا مِنْ بَطْنٍ بِحَسْبِ ابْنِ آدَمَ أُكُلَاتٌ يُقِمْنَ صُلْبَهُ فَإِنْ كَانَ لَا مَحَالَةَ فَثُلُثٌ لِطَعَامِهِ وَثُلُثٌ لِشَرَابِهِ وَثُلُثٌ لِنَفَسِهِ» (رواه الترمذي: 2380)

Алланын элчиси ﴾АЛЛАНЫН САЛАМЫ, САЛАВАТЫ БОЛСУН﴿ айтты: "*Адам курсагын (ашыкча тойгузгандан) жаманыраак идишти толтурган жок. Адам баласына (ачкалыкты кетирген) денесин тургузганчалык тамак жетет. Эгерде андан арттырууга муктаж болсо, анда (ашказандын) үчтөн бири тамагына,*

*үчтөн бири суусундугуна, үчтөн бири дем алуусуна болсун*!".
(Тирмизий: 2380)

12. Тамактанып бүткөндөн кийин Алла Таалага мактоо айтып шүгүр келтирүү.

قَالَ رَسُولُ اللهِ ﷺ: «مَنْ أَكَلَ طَعَامًا فقَالَ الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي أَطْعَمَنِي هَذَا الطَّعَامَ وَرَزَقَنِيهِ مِنْ غَيْرِ حَوْلٍ مِنِّي وَلَا قُوَّةٍ غُفِرَ لَهُ مَا تَقَدَّمَ مِنْ ذَنْبِهِ» (رواه أبو داود: 4023 والترمذي: 3458)

Алланын элчиси ﴾АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН﴿ айтты: "*Кимде-ким, тамактанып бүткөндөн кийин, мына ушул тамакты менин аракет жана күч-кубатымсыз мени тамактандырып, ырыскыландырган Аллага мактоолор (шүгүрлөр) болсун! - десе анын өткөн (кичине) күнөөлөрү кечирилет*".
(Абу Давуд: 4023. Тирмизий: 3458)

Эгерде сүт ичсе, Алла Таалага мактоо айткандан кийин төмөнкү дубаны кошумчалоо керек:

قَالَ رَسُولُ اللهِ ﷺ: «اللَّهُمَّ بَارِكْ لَنَا فِيمَا رَزَقْتَنَا وَزِدْنَا مِنْهُ» (رواه أبو داود: 3730 والترمذي: 3455)

Алланын элчиси ﴾АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН﴿ айтты: "Оо, *Раббым, бизге ырыскы кылып берген нерсеңде береке бергин жана аны арттыргын*!". (Абу Давуд: 3730. Тирмизий: 3455)

## 13. Кийим кийүү адеби

Кийим кийүү кооздук жана авратты (шариятта денени) жабуу.

قال تعالى: ﴿يَا بَنِي آدَمَ قَدْ أَنْزَلْنَا عَلَيْكُمْ لِبَاسًا يُوَارِي سَوْآتِكُمْ وَرِيشًا وَلِبَاسُ التَّقْوَى ذَلِكَ خَيْرٌ﴾ (الأعراف: 26)

Алла Таала айтты: "*Оо, Адам балдары! Биз силерге уяттуу жериңерди беките турган жана кооздоно турган (муктаждык) кийимди түшүрдүк. (Бирок), такыбаалык кийими – эң жакшы кийим*". (Аъраaф: 26)

Мына ошондуктан мусулман адам кийим кийүүдө төмөнкү адептерге көңүл буруусу зарыл:

1. Кийим кийүүдө адалды ниет кылуу. Адал жол менен гана табылган кийимди кийүү. Ошондой эле Алла Таала колдонууну арам кылган буюмдарды колдонбоо.

«إِنَّ رَسُولَ اللهِ ﷺ أَخَذَ حَرِيرًا فَجَعَلَهُ فِي يَمِينِهِ وَأَخَذَ ذَهَبًا فَجَعَلَهُ فِي شِمَالِهِ ثُمَّ قَالَ إِنَّ هَذَيْنِ حَرَامٌ عَلَى ذُكُورِ أُمَّتِي» (رواه أبو داود: 4057 والنسائي: 5159–5162)

"*Чынында Алланын элчиси* (АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН) *жибекти алып оң колуна койду, алтынды алып сол колуна койду да андан кийин мындай деди: "Албетте, бул экөөсү менин үммөтүмдүн эркектерине арам*". (Абу Давуд: 4057. Насаий: 5159-5162)

2. Эркек адам ыштанынын же шымынын багалегин эки томугунан ылдый түшкөнчөлүк өлчөмдө узун кылбоо.

قَالَ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ: «لَا يَنْظُرُ اللَّهُ إِلَى مَنْ جَرَّ ثَوْبَهُ خُيَلَاءَ» (رواه البخاري: 3665 ومسلم: 2085 وأبو داود: 4085 والترمذي: 1730 والنسائي: 5327 وابن ماجه: 3569)

Алланын элчиси (АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН) айтты: "*Текебердик менен өзүнүн кийимин (шымын) жерге сүйрөлткөн адамды (Кыямат Күнү) Алла Таала карабайт*".
(Бухарий: 3665. Муслим: 2085. Абу Давуд: 4085. Тирмизий: 1730. Насаий: 5327)

قَالَ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ: «مَا أَسْفَلَ مِنْ الْكَعْبَيْنِ مِنْ الْإِزَارِ فَفِي النَّارِ» (رواه البخاري: 5787)

Алланын элчиси (АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН) айтты: "*Ыштандын (шымдын) эки томуктан ылдый түшүп турган жагы тозокто болот*".
(Бухарий: 5787)

3. Мусулман аял кийимин, эки томугунан ылдый жапкан өлчөмдө узун кылуусу. Жоолугун башына таштап, мойнун жана көкүрөгүн кошуп тосуусу.

قال تعالى: ﴿يَا أَيُّهَا النَّبِيُّ قُلْ لِأَزْوَاجِكَ وَبَنَاتِكَ وَنِسَاءِ الْمُؤْمِنِينَ يُدْنِينَ عَلَيْهِنَّ مِنْ جَلَابِيبِهِنَّ﴾ (الأحزاب: 59)

Алла Таала айтты: "Эй, *пайгамбар, жубайларыңа, кыздарыңа жана момундардын аялдарына айткын, үстүлөрүнө жамынчылырын (сырткы кенен кийимдерин) жамынышсын*!".
(Ахзааб: 59)

4. Эркек адам аялдын, аял эркектин кийимин кийбөөсү.

قَالَ أَبُو هُرَيْرَةَ رَضِيَ اللَّهُ عَنْهُ: «لَعَنَ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ الرَّجُلَ يَلْبَسُ لِبْسَةَ الْمَرْأَةِ وَالْمَرْأَةَ تَلْبَسُ لِبْسَةَ الرَّجُلِ»
(رواه أبو داود: 498)

Абу Хурайра (*Алла андан ыраазы болсун*) айтты: "*Алланын элчиси (ага Алланын салават-саламдары болсун) аялдын кийимин кийген эркекти жана эркектин кийимин кийген аялды каргыштады*". (Абу Давуд: 498)

قَالَ عَبْدُ اللهِ بْنِ عَبَّاسٍ رَضِيَ اللَّهُ عَنْهُمَا: «لَعَنَ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ الْمُتَشَبِّهِينَ مِنْ الرِّجَالِ بِالنِّسَاءِ وَالْمُتَشَبِّهَاتِ مِنْ النِّسَاءِ بِالرِّجَالِ» (رواه البخاري: 5885)

Абдулла бин Аббас (*Алла ал экөөнөн тең ыраазы болсун*) "*Алланын элчиси ﴾АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН﴿ аялдарга өзүн окшоткон эркектерди жана эркектерге өзүн окшоткон аялдарды каргыштады*". (Бухарий: 5885)

5. Кийим кийген кезде оң жагынан баштоо.

قَالَتْ عَائِشَةُ رَضِيَ اللهُ عَنْهَا: «كَانَ النَّبِيُّ ﷺ يُحِبُّ التَّيَمُّنَ مَا اسْتَطَاعَ فِي شَأْنِهِ كُلِّهِ فِي طُهُورِهِ وَتَرَجُّلِهِ وَتَنَعُّلِهِ» (رواه البخاري: 426 ومسلم: 268)

Айша (*Алла андан ыраазы болсун*) айтты: "*Пайгамбар ﴾АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН﴿ бардык абалдарында колунан келишинче оң жак (менен баштаганды) жакшы көрөөр эле, тазаланганда да, таранганда да, бут кийимин кийгенде да*". (Бухарий: 426. Муслим: 268)

6. Ар кандай жаңы кийим кийгенде дубасын айтуу (сүннөт).

قَالَ أَبُو سَعِيدٍ الْخُدْرِيِّ ﵁ : «كَانَ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ إِذَا اسْتَجَدَّ ثَوْبًا سَمَّاهُ بِاسْمِهِ عِمَامَةً أَوْ قَمِيصًا أَوْ رِدَاءً ثُمَّ يَقُولُ اللَّهُمَّ لَكَ الْحَمْدُ أَنْتَ كَسَوْتَنِيهِ أَسْأَلُكَ خَيْرَهُ وَخَيْرَ مَا صُنِعَ لَهُ وَأَعُوذُ بِكَ مِنْ شَرِّهِ وَشَرِّ مَا صُنِعَ لَهُ» (رواه أبو داود: 4020 والترمذي: 1767)

Абу Саид ал-Худрий (*Алла андан ыраазы болсун*) айтты: "*Алланын элчиси ﴾АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН﴿ жаңы кийим кийгенде аны өз аты менен атап (мисалы:), селде же көйнөк же рида деп анан айтаар эле: Оо, Алла! Сага мактоолор-шүгүрлөр болсун. Аны мага Сен кийгиздиң, мен Сенден анын жакшылыгын жана ал үчүн жасалган жакшылыкты сураймын жана Сенин*

*жардамың менен анын жамандыгынан жана ал үчүн жасалган жамандыктан сактанам*". (Абу Давуд: 4020.Тирмизий: 1767)

## 14. Истихара кылуу адеби

Мусулман адамдын ар бир негиздүү ишти баштаардан мурда истихаара кылуусу сүннөт.

Истихаара жасоону каалаган (мусулман) адам парз болбогон эки рекет намаз окуп, андан кийин өзгөчө (истихаара дубасы) менен бүтүрөт. Ал дубада өзүнүн алсыздыгын, илиминин аздыгын жана келечекти билбестигин мойнуна алып, Алла Таалага кайрылып, жаманынан алыстатып, эки дүйнө жакшылыгына жеткире турган ишти көңүлүнө салып, аны жеңил кылуусун суранып дуба кылат.

قَالَ جَابِرُ بْنُ عَبْدِ اللَّهِ رَضِيَ اللَّهُ عَنْهُمَا: «كَانَ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ يُعَلِّمُنَا الِاسْتِخَارَةَ فِي الْأُمُورِ كُلِّهَا كَمَا يُعَلِّمُنَا السُّورَةَ مِنْ الْقُرْآنِ يَقُولُ إِذَا هَمَّ أَحَدُكُمْ بِالْأَمْرِ فَلْيَرْكَعْ رَكْعَتَيْنِ مِنْ غَيْرِ الْفَرِيضَةِ ثُمَّ لِيَقُلْ اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْتَخِيرُكَ بِعِلْمِكَ وَأَسْتَقْدِرُكَ بِقُدْرَتِكَ وَأَسْأَلُكَ مِنْ فَضْلِكَ الْعَظِيمِ فَإِنَّكَ تَقْدِرُ وَلَا أَقْدِرُ وَتَعْلَمُ وَلَا أَعْلَمُ وَأَنْتَ عَلَّامُ الْغُيُوبِ اللَّهُمَّ إِنْ كُنْتَ تَعْلَمُ أَنَّ هَذَا الْأَمْرَ خَيْرٌ لِي فِي دِينِي وَمَعَاشِي وَعَاقِبَةِ أَمْرِي أَوْ قَالَ عَاجِلِ أَمْرِي وَآجِلِهِ فَاقْدُرْهُ لِي وَيَسِّرْهُ لِي ثُمَّ بَارِكْ لِي فِيهِ وَإِنْ كُنْتَ تَعْلَمُ أَنَّ هَذَا الْأَمْرَ شَرٌّ لِي فِي دِينِي وَمَعَاشِي وَعَاقِبَةِ أَمْرِي أَوْ قَالَ فِي عَاجِلِ أَمْرِي وَآجِلِهِ فَاصْرِفْهُ عَنِّي وَاصْرِفْنِي عَنْهُ وَاقْدُرْ لِي الْخَيْرَ حَيْثُ كَانَ ثُمَّ رَضِّنِي بِهِقَالَ وَيُسَمِّي حَاجَتَهُ» (رواه البخاري: 1166)

Жабир бин Абдилла (*Алла ал экөөнөн тең ыраазы болсун*) айтты: "*Алланын элчиси* (АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН) *Куран сүрөөлөрүн үйрөткөндөй, бизге бардык (дүйнө) иштеринде истихааранЫ үйрөтүп, мындай дээр эле: " Эгерде, силердин бирөөңөр кандайдыр бир ишти баштоону кааласа, парз болбогон эки рекет намаз окусун да, андан кийин мындай десин: "Оо, Алла! Мен Сенин илимиңден (Сенден) кеңеш сурайм! Сенин кудурет-күчүңдөн жардам сурайм. Мен Сенин улук пазилетиңди (көп-мол жакшылыгыңды) сурайм! Сен Билүүчүсүн! Мен билбеймин. Албетте, Сен тагдырды буюруучусуң, мен*

*буюруучу эмесмин, кайыпты (пенделерге билинбеген кабарларды) эң жакшы Билүүчүсүн! Оо, Алла! Эгер бул иштин азыркысы, кийинкиси жана бул ишимдин акыбети мага, диниме, жашоомо, азыркыга жана клечекке жакшылык болсо, аны мага буюр, жеңил-берекелүү кыл жана тагдырыма айландыр! Ал эми, бул иштин азыркысы, кийинкиси жана бул ишимдин акыбети мага, диниме, жашоомо, азыркыга жана келечекке жамандык болчу болсо, аны менден, мени андан буруп жибер жана мага жакшылыгың кайда экенин көргөзүп, аны менен мени ыраазы кыл*! Айтты: (анан) муктаждыгын айтат». (Бухарий: 1166)

## 15. Сапарга чыгуу адеби

Сапар - бул адам баласынын түрдүү муктаждыктарын аткаруу үчүн бир орундан экинчи орунга баруусу.

Алланын элчиси ﴾АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН﴿ сапар машакатын жеңилдетүү үчүн кээ бир адептерди үйрөтүп кеткен.

Алар төмөнкүлөр:

1. Сапарга үч же андан көп жолдош менен чыгуу.

قَالَ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ: «الرَّاكِبُ شَيْطَانٌ وَالرَّاكِبَانِ شَيْطَانَانِ وَالثَّلَاثَةُ رَكْبٌ» (رواه أبو داود: 2607 والترمذي: 1674)

Алланын элчиси ﴾АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН﴿ айтты: *(Сапардагы) бир атчан, бир шайтан, эки атчан эки шайтан. Үч атчан, атчандар жамааты*". (Абу Давуд: 2607. Тирмизий: 1674)

2. Сапарга чыгуу алдында истихаара кылуу.

3. Сапар жамааты өздөрүнүн ичинен бирөөнү башчы шайлоосу. Ал, алар менен кеңешип, сапардагы башчылык милдетин аткарат.

قَالَ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ: «إِذَا كَانَ ثَلَاثَةٌ فِي سَفَرٍ فَلْيُؤَمِّرُوا أَحَدَهُمْ» (رواه أبو داود: 2608)

Алланын элчиси ﴾АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН﴿ айтты: "*Эгерде үч адам сапарга чыкса, өздөрүнүн ичинен бирөөнү башчы шайлашсын*".
(Абу Давуд: 2608)

4. Унаасына (ар түрдүү унааларга) мингенден кийин сапар дубасын окуу.

قَالَ ابْنُ عُمَرَ رَضِيَ اللهُ عَنْهُمَا: «أَنَّ رَسُولَ اللَّهِ ﷺ كَانَ إِذَا اسْتَوَى عَلَى بَعِيرِهِ خَارِجًا إِلَى سَفَرٍ كَبَّرَ ثَلَاثًا ثُمَّ قَالَ ﴿سُبْحَانَ الَّذِي سَخَّرَ لَنَا هَذَا وَمَا كُنَّا لَهُ مُقْرِنِينَ وَإِنَّا إِلَى رَبِّنَا لَمُنْقَلِبُونَ﴾ اللَّهُمَّ إِنَّا نَسْأَلُكَ فِي سَفَرِنَا هَذَا الْبِرَّ وَالتَّقْوَى وَمِنْ الْعَمَلِ مَا تَرْضَى اللَّهُمَّ هَوِّنْ عَلَيْنَا سَفَرَنَا هَذَا وَاطْوِ عَنَّا بُعْدَهُ اللَّهُمَّ أَنْتَ الصَّاحِبُ فِي السَّفَرِ وَالْخَلِيفَةُ فِي الْأَهْلِ وَالمَالِ اللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوذُ بِكَ مِنْ وَعْثَاءِ السَّفَرِ وَكَآبَةِ الْمَنْظَرِ وَسُوءِ الْمُنْقَلَبِ فِي الْمَالِ وَالْأَهْلِ وَإِذَا رَجَعَ قَالَهُنَّ وَزَادَ فِيهِنَّ آيِبُونَ تَائِبُونَ عَابِدُونَ لِرَبِّنَا حَامِدُونَ» (رواه مسلم: 1342)

Абдулла бин Умар (*Алла ал экөөнөн ыраазы болсун*) айтты: "*Алланын элчиси ﴾АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН﴿ сапарга чыгып баратып, төөсүнүн үстүнө отурганда, үч жолу Алланы улуктап (улуулугун урматтап), андан кийин минтип айтаар эле: "Бизге ушул унааны моюн сундуруп койгон Алла Таала бардык кемчилик жана айыптардан таза Аруу Зат! (Эгер Ал моюн сундурбаганда) биз буга кубатыбыз жетпейт эле. Бардыгыбыз Раббыбызга кайтуучубуз".*

*Оо, Алла! Биз ушул сапарыбызда Сенден жакшылык менен такыбалыкты жана Өзүң ыраазы болгон амалды сурайбыз. Оо, Алла! Бул сапарыбызды бизге жеңил кыл! Анын алыстыгын бизге жакын кыл! Оо, Алла! Сапардагы жолдошум, малымдын жана үй-бүлөмдүн Кароочусу Өзүңсүн! Оо, Алла! Мен Сенин жардамың менен сапардын кыйынчылыктарынан, жаман көрүнүштөрүнөн, ошондой эле малыма, үй-бүлөмө жаман акыбалда кайтуудан сактанам». Үйүнө кайтканда ушул эле дубаны окуп, акырына төмөндөгүлөрдү кошумча кылат*: «*Биз тооба кылып, ибадат кылып жана Раббыбызга шүгүр кылып (жакшылык менен) кайтып келе жатабыз*!". (Муслим: 1342)

5. Төрт рекеттүү намаздарды кыскартып, эки рекет окуусу.

قال تعالى: ﴿وَإِذَا ضَرَبْتُمْ فِي الْأَرْضِ فَلَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ أَنْ تَقْصُرُوا مِنَ الصَّلَاةِ إِنْ خِفْتُمْ أَنْ يَفْتِنَكُمُ الَّذِينَ كَفَرُوا إِنَّ الْكَافِرِينَ كَانُوا لَكُمْ عَدُوًّا مُبِينًا﴾ (النساء: 101)

Алла Таала айтты: "*(Оо, момундар!) эгер жер жүзүндө сапар кылсаңар, (жана) силерге душмандын зыян жеткирүүсүнөн корксоңор, намазыңардан (бир бөлүгүн) кыскартып окушуңарда силерге күнөө жок. Албетте, каапырлар силерге анык душман*". (Ниса: 101)

6. Аял заты махрамы менен гана сапарга чыгуусу. Ал - Шарияtta турмуш куруусу түбөлүккө арам болгон жакын тууганы. Алар төмөнкүлөр:

а) Ата-тектеги махрамдар: атасы, чоң атасы, ага-иниси, баласы, атасынын ага-инилери, таякеси ж.б.у.с.

б) Үйлөнүү жолу менен болгон махрамдар: күйөөсү, кайнатасы жана апасынын (башка) күйөөсү.

в) Эмчектеш махрамдар: эмчектеш ага-иниси, сүт энесинин күйөөсү ж.б.у.с. сүт эмүү жолу (эмчектеш) менен болгон туугандары.

قال رسولُ اللهِ ﷺ: «لَا يَحِلُّ لِامْرَأَةٍ تُؤْمِنُ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ أَنْ تُسَافِرَ مَسِيرَةَ يَوْمٍ إِلَّا مَعَ ذِي مَحْرَمٍ عَلَيْهَا» (رواه مسلم: 1339)

Алланын элчиси ﴾АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН﴿ айтты: "*Алла Таалага жана Акырет Күнүнө ыйман келтирген аялдын бир күн (бир түн) аралыктагы сапарга чыгуусу бир гана махрамы менен адал болот*". (Муслим: 1339)

7. Сапардан келгенде үйүнө баруудан мурда мечитке барып, намаз окуу сүннөт.

قَالَ كَعْبُ بْنُ مَالِكٍ ﷺ: «أَنَّ رَسُولَ اللهِ ﷺ كَانَ إِذَا قَدِمَ مِنْ سَفَرٍ بَدَأَ بِالْمَسْجِدِ فَيَرْكَعُ فِيهِ رَكْعَتَيْنِ» (رواه البخاري: 4418)

Каъб бин Малик (Алла андан ыраазы болсун) айтты: "Алланын элчиси ﴾АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН﴿ сапардан келгенде мечиттен баштап, анда эки рекет намаз окуур эле". (Бухарий: 4418)

## 16. Ата-эне менен болгон адеп

Ислам дини ата-эненин даражасын башка диндерде жок даражага көтөргөн. Анткени, Алла Таала ата-энеге болгон жакшы мамилени, аларга урмат-сый көрсөтүүнү Алла Таалага ыйман келтирип, сыйынуудан (ибадат кылуудан) кийинки эле орунга койгон.

قال تعالى: ﴿وَاعْبُدُوا اللَّهَ وَلَا تُشْرِكُوا بِهِ شَيْئًا وَبِالْوَالِدَيْنِ إِحْسَانًا﴾ (النساء: 36)

Алла Таала айтты: "*Алла Таалага кулчулук (ибадат) кылгыла жана Ага эч нерсени тең (шерик) кылбагыла! Жана ата-энеңерге жакшылык кылгыла*!". (Ниса: 36)

Ошондой эле ата-энеге жакшылык кылуу жана аларды урматтап-сыйлоо Алла Таала жакшы көргөн иштерден болуп саналат.

قال عَبْدُ اللَّهِ بن مَسْعُودٍ ﷺ: «سَأَلْتُ النَّبِيَّ ﷺ أَيُّ الْعَمَلِ أَحَبُّ إِلَى اللَّهِ قَالَ الصَّلَاةُ عَلَى وَقْتِهَا قَالَ ثُمَّ أَيٌّ قَالَ بِرُّ الْوَالِدَيْنِ» (رواه البخاري: 5970 و مسلم: 85)

*Абдулла бин Масъуд (Алла андан ыраазы болсун) айтты: "Мен Пайгамбардан «Алланын саламы салаваты болсун», Амалдардын кайсынысы Аллага сүйкүмдүүрөөк (жакшыраак)? - деп сураганымда ал айтты: "Намаздын өз убагында окулганы". Андан кийин кайсы? - деп сураганымда. Ал айтты: "Ата-энеге жакшылык кылуу*".
(Бухарий: 5970. Муслим: 85)

Анда эмесе азыр силерге ата-эне менен болгон адептердин кээ бирлерин айтып өтөлү:

1. Ызалантып, кайгы-капага салып оройлук кылбоо. Жадагалса "оф" деген да сөздү айтпоо. Алардын (Алла Таалага каршы келбеген) буйруктарына моюн сунуу. Аларга мээрим төгүп, жакшы мамиледе болуу ар бирибиздин милдетибиз.

قال تعالى: ﴿وَقَضَى رَبُّكَ أَلَّا تَعْبُدُوا إِلَّا إِيَّاهُ وَبِالْوَالِدَيْنِ إِحْسَانًا إِمَّا يَبْلُغَنَّ عِنْدَكَ الْكِبَرَ أَحَدُهُمَا أَوْ كِلَاهُمَا فَلَا تَقُلْ لَهُمَا أُفٍّ وَلَا تَنْهَرْهُمَا وَقُلْ لَهُمَا قَوْلًا كَرِيمًا﴾ (الإسراء: 23-24)

Алла Таала айтты: "Раббың *жалгыз Өзүнө гана сыйынууңарды, ошондой эле ата-энеге жакшылык кылууңарды буюрду. Эгер алардын (ата-эненин) бирөөсү же болбосо экөө тең карылык жашына жетишсе, аларга карап "оф" дебе (үшкүрбө) жана алардын сөздөрүн кайтарба. Аларга ар дайым жакшы сөз айт*!". (Исра: 23 -24)

2. Аларга (сөздө, амалда, алыш-бериште ж.б. нерселерде) жакшылык кылуу. Аларды, бала-чакасынан, аялынан жана өз жанынан да алдың (бийик) коюу (артык көрүү). Алардын буйруктарын жана талаптарын алдыңкы орунга коюу. Эгер каапыр болушса да, Алла Таала тыйбаган жолдо аларды ыраазы кылуу.

قال تعالى: ﴿وَإِنْ جَاهَدَاكَ عَلَى أَنْ تُشْرِكَ بِي مَا لَيْسَ لَكَ بِهِ عِلْمٌ فَلَا تُطِعْهُمَا وَصَاحِبْهُمَا فِي الدُّنْيَا مَعْرُوفًا وَاتَّبِعْ سَبِيلَ مَنْ أَنَابَ إِلَيَّ﴾ (لقمان: 15)

Алла Таала айтты: "*Эгер алар (ата-энеңер) сени өзүң билбеген нерселерди Мага шерик кылууга зордошсо, анда аларга баш ийбе. Аларга (мейли мусулман болушпаса да) дүйнөдө жакшы мамиледе болгун жана өзүң Мага тообо кылган кишилердин жолун ээрчигин*!". (Лукман: 15)

3. Алар муктаж болгон кезде, аларды колдон келишинче камсыздандыруу.

4. Аларды кароо, багуу. Өзгөчө, карыган кезде аларга жумшак болуп, ар дайым кубаныч тартуулоо. Алла Таала ата-энеге кайрымдуу болууга буюруп, мындай деген:

قال تعالى: ﴿يَسْأَلُونَكَ مَاذَا يُنْفِقُونَ قُلْ مَا أَنْفَقْتُمْ مِنْ خَيْرٍ فَلِلْوَالِدَيْنِ وَالْأَقْرَبِينَ وَالْيَتَامَى وَالْمَسَاكِينِ وَابْنِ السَّبِيلِ﴾ (البقرة: 215)

Алла Таала айтты: "(*Оо, Мухаммад) сенден эмнени (жана кимдерге) кайрымдуулук кылууну сурашат. Кандай жакшылык*

*кылсаңар (анын баарын) ата-энеге, тууган-урукка, жетимдер менен бей-бечараларга жана жолоочу мусулмандарга кылгын*! - деп айт". (Бакара: 215)

5. Сапарга алардын уруксаты менен чыгуу.

6. Жакшылык кылууда эне үчүн артыкчылыкты белгилөө.

Пайгамбарыбыздан ﴾Алланын саламы салаваты болсун﴿ кимге жакшылык кылуум керек деп сурашканда. Ал: үч жолу энеңе, төртүнчүсүндө гана атаңа деп жооп берген.

7. Алар дүйнөдөн өткөндөн кийин аларга дуба кылуу, (Алланын буйруктарына каршы келбеген) осуяттарын аткаруу жана алардын достору менен жакшы мамилени улоо.

قال الله تعالى: ﴿وَقُلْ رَبِّ ارْحَمْهُمَا كَمَا رَبَّيَانِي صَغِيرًا﴾ (الإسراء: 24)

Алла Таала алардын акыларына дуба кылууга буюруп, мындай деген: "*Оо, Раббым! Мени алар наристе чагымдан тарбиялап өстүрүшкөндөй, сен да аларга ырайым кыл (мээримиңе бөлө) - деп акыларына дуба кыл*". (Исра: 24)

عَنْ ابنِ عُمَرَ قالَ: قالَ رَسُولُ اللهِ ﷺ: «إِنَّ مِنْ أَبَرِّ الْبِرِّ صِلَةَ الرَّجُلِ أَهْلَ وُدِّ أَبِيهِ بَعْدَ أَنْ يُوَلِّيَ»
(رواه مسلم: 2552)

Ибн Умардан (*Алла ал экөөнөн ыраазы болсун*) айтты, Алланын элчиси ﴾Алланын саламы салаваты болсун﴿ айтты: "*Бир киши, атасы бул дүйнөдөн өткөндөн кийин анын достору менен жакшы мамиледе жана байланышта болуусу эң жакшы иштерден болуп эсептелет*". (Муслим: 2552)

## 17. Балдар менен болгон адеп

Алла Таала ата-эненин жүрөгүнө балдарына болгон ырайымдуулук, мээримдүүлүк жана аёо сезимдерин жараткан. Ал сезимдер бала тарбиялоодо, аларды келечекке даярдоодо, калыптануусуна жана келечекте жакшы натыйжаларды берүүдө эң чоң роль ойнойт.

Мына ошондуктан, Ислам шарияты жүрөктөргө мээримдүүлүктү бекемдеп, ата-энелерди ал сыпат менен калыптанууга кызыктырат.

Мусулман адам өз балдарына карата төмөнкү адептерге көңүл буруусу керек:

1. Балдарына мээрим төгүп, ырайымдуу болуу.

قَالَ أَبُو هُرَيْرَةَ ﵁: «قَبَّلَ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ الْحَسَنَ بْنَ عَلِيٍّ وَعِنْدَهُ الْأَقْرَعُ بْنُ حَابِسٍ التَّمِيمِيُّ جَالِسًا فَقَالَ الْأَقْرَعُ إِنَّ لِي عَشَرَةً مِنْ الْوَلَدِ مَا قَبَّلْتُ مِنْهُمْ أَحَدًا فَنَظَرَ إِلَيْهِ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ ثُمَّ قَالَ مَنْ لَا يَرْحَمُ لَا يُرْحَمُ »

(رواه البخاري: 5997 ومسلم: 2318)

Абу Хурайра (*Алла андан ыраазы болсун*) айтты: "*Алланын элчиси* «АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН» *Хасан ибн Алини өпкөндө анын алдында (жанында) ал – Акръа бин Хабис ат-Тамимий отурган. Ал – Акръа: менин он балам бар. Алардын бирөөсүн да өпкөн жокмун - дегенде, Алланын элчиси (ага Алланын салават-саламдары болсун) ага карады да, андан кийин мындай деди: "Мээрим төкпөгөн, мээримдүүлүк көрбөйт*".

(Бухарий: 5997. Муслим: 2318)

2. Ата-эне балдарына жаман ат койгондон сактанып, жакшысын тандап коюу. Аттардын жакшысы: Абдулла жана Абдурахман.

قَالَ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ: «إِنَّ أَحَبَّ أَسْمَائِكُمْ إِلَى اللَّهِ عَبْدُ اللَّهِ وَعَبْدُ الرَّحْمَنِ» (رواه مسلم: 2132)

Алланын элчиси «АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН» айтты: "*Алла Таалага эң жакшы көрүлгөн аттар: Абдулла жана Абдурахман*".

(Муслим: 2132)

قالت عَائِشَةُ رضي الله عنها: «أَنَّ النَّبِيَّ ﷺ كَانَ يُغَيِّرُ الِاسْمَ الْقَبِيحَ» (رواه الترمذي: 2839)

Айша (*Алла андан ыраазы болсун*) айтты: "*Пайгамбар* «АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН» *жаман атты өзгөртчү*".

(Тирмизий: 2839)

3. Эркек бала төрөлсө, эки кой, кыз бала төрөлсө, бир кой союп акыйка (жентек) кылуу (сүннөт).

قال رسولُ اللهِ ﷺ: «عَنْ الْغُلَامِ شَاتَانِ مُكَافِئَتَانِ وَعَنْ الْجَارِيَةِ شَاةٌ » (رواه أبو داود: 2831)

Алланын элчиси (Алланын саламы салаваты болсун) айтты: "*Эркек бала үчүн эки бирдей-окшош кой, кыз бала үчүн бир кой союлат*".
(Абу Давуд: 2831)

4. Балдардын жаман сапаттардан алыс болуп, жакшы сапаттар менен калыптануусуна жана ислам тарбиясында өстүрүүгө (тарбиялоого) көңүл буруу.

قال رسولُ اللهِ ﷺ: «مُرُوا أَوْلَادَكُمْ بِالصَّلَاةِ وَهُمْ أَبْنَاءُ سَبْعِ سِنِينَ وَاضْرِبُوهُمْ عَلَيْهَا وَهُمْ أَبْنَاءُ عَشْرٍ وَفَرِّقُوا بَيْنَهُمْ فِي الْمَضَاجِعِ» (رواه أبو داود: 495-496)

Алланын элчиси (Алланын саламы салаваты болсун) айтты: "*Балаңар жети жашка толгондо (чыкканда), намазга буюргула! Он жашында намаз (окубагандыгы) үчүн ургула! Жана (кыз менен балдарды) бөлүп өзүнчө жаткыргыла!"*. (Абу Давуд: 495-496)

5. Куран жана шарият илимдерин үйрөтүү. Салих (жакшы) балдардан болуп чоңоюп, өтүп кеткен ата-энелеринин акыларына дуба кылуу үчүн такыбалыкка - динди бекем кармоого тарбиялоо.

قال تعالى: ﴿يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا قُوا أَنْفُسَكُمْ وَأَهْلِيكُمْ نَارًا وَقُودُهَا النَّاسُ وَالْحِجَارَةُ عَلَيْهَا مَلَائِكَةٌ غِلَاظٌ شِدَادٌ لَا يَعْصُونَ اللَّهَ مَا أَمَرَهُمْ وَيَفْعَلُونَ مَا يُؤْمَرُونَ﴾ (التحريم: 6)

Алла Таала айтты: "*Оо, ыйман келтирген пенделер! Силер өзүңөрдү жана үй-бүлөңөрдү отуну адамдар жана таштар болгон тозоктон сактагыла, ал (тозок) үстүндө катуу дил жана катуу кол, Алла өздөрүнө буюрган нерсеге баш ийбестик кылбай турган, жалаң гана өздөрүнө буюрулган нерсени кыла турган периштелер турат*". (Тахрим: 6)

6. Тамеки тартуу, наркотикалык заттарды колдонуу, алдоо ж.б.у.с. жаман адаттардан алыс болуу үчүн көрсөтмө берип үлгү болуу.

7. Балдардын ортосунда бардык мамиледе адилеттүү болуу. Бирин экинчисинен артык көрбөө. Мисалы: белек бергенде, кийим-кечек, тамак-аш менен камсыздардырууда.

قَالَ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ: «اتَّقُوا اللَّهَ وَاعْدِلُوا فِي أَوْلَادِكُمْ » (رواه مسلم: 1623)

Алланын элчиси ﴿АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН﴾ айтты: "*Алладан корккула! Балдарыңардын ортосунда адилеттүү болгула*!". (Муслим: 1623)

## 18. Жубайлар ортосундагы адеп

Алла Таала пенделерин жубу менен жараткан. Ошондуктан Ислам дини да жуптукта өмүр сүрүүгө үндөйт.

قال تعال: ﴿وَاللَّهُ جَعَلَ لَكُمْ مِنْ أَنْفُسِكُمْ أَزْوَاجًا وَجَعَلَ لَكُمْ مِنْ أَزْوَاجِكُمْ بَنِينَ وَحَفَدَةً وَرَزَقَكُمْ مِنَ الطَّيِّبَاتِ أَفَبِالْبَاطِلِ يُؤْمِنُونَ وَبِنِعْمَةِ اللَّهِ هُمْ يَكْفُرُونَ﴾ (النحل: 72)

Алла Таала айтты: "*Алла силер үчүн өзүңөрдөн жуптарды жаратып, жуптарыңардан силер үчүн балдарды, неберелерди жаратты жана силерди адал - таза ырыскылар менен азыктандырды. Анан алар жалганга (будтарга сыйынууга) ыйман келтиришип, Алла Тааланын жакшылыктарына каапыр болушабы*?!" (Нахл: 72)

قال الله تعالى: ﴿وَمِنْ آيَاتِهِ أَنْ خَلَقَ لَكُمْ مِنْ أَنْفُسِكُمْ أَزْوَاجًا لِتَسْكُنُوا إِلَيْهَا وَجَعَلَ بَيْنَكُمْ مَوَدَّةً وَرَحْمَةً إِنَّ فِي ذَلِكَ لَآيَاتٍ لِقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ﴾ (الروم: 21)

Алла Таала айтты: "*Анын аят-белгилеринин (дагы бири) - Ал силер бирге турушуңар үчүн өзүңөрдөн жуптарды жаратышы жана ортоңордо сүйүү жана мээрим пайда кылышы. Албетте мында пикир кыла турган коом үчүн аят-үлгүлөр бар*". (Рум: 21)

Жуптук напсини кармоого жана туяк калтырууга (урукту сактап калууга) себепчи болгондуктан, Ислам docininde күйөөнүн да аялдын да ар биринин укуктары, милдеттери жана ар биринин ортосунда боло турган адептер бар.

قال الله تعالى: ﴿وَلَهُنَّ مِثْلُ الَّذِي عَلَيْهِنَّ بِالْمَعْرُوفِ﴾ (البقرة: 228)

Алла Таала айтты: "*Жакшы иштерде алар (аялдар) үчүн күйөөлөрүнүн алдында милдеттери бар сыяктуу эле укуктары да бар*". (Бакара: 228)

## Биринчи. Эркектин (күйөөнүн) милдеттери:

1. Махр берүү.

قال الله تعالى: ﴿وَآتُوا النِّسَاءَ صَدُقَاتِهِنَّ نِحْلَةً﴾ (النساء: 4)

Алла Таала айтты: "*Аялдарыңарга махрларын (алар никеңерге өтүү менен өздөрүн силерге тапшыргандарынын акысын) сөзсүз (чын көңүлдөн ыраазылык менен) бергиле*!" (Ниса: 4)

2. Абалына жараша аялын жана балдарын тамактандырып, кийиндирип жана турак-жай менен камсыз кылуусу.

قال تعالى: ﴿لِيُنْفِقْ ذُو سَعَةٍ مِنْ سَعَتِهِ وَمَنْ قُدِرَ عَلَيْهِ رِزْقُهُ فَلْيُنْفِقْ مِمَّا آتَاهُ اللَّهُ﴾ (الطلاق: 7)

Алла Таала айтты: "*Бай - дөөлөттүү киши өз байлыгынан (т.а. байлыгына жараша) каржыласын. Кимдин ырыскысы кысылган (кембагал) болсо, ал убакта Алла өзүнө тартуу кылган нерседен (т.а. өз абалына жараша) каржыласын*!" (Талак: 7)

قال تعالى: ﴿وَعَلَى الْمَوْلُودِ لَهُ رِزْقُهُنَّ وَكِسْوَتُهُنَّ بِالْمَعْرُوفِ﴾ (البقرة: 233)

Алла Таала айтты: "*Аларды (энелерди) абалына жараша кийиндирип - ичиндирүү - атанын милдети*". (Бакара: 233)

قال تعالى: ﴿أَسْكِنُوهُنَّ مِنْ حَيْثُ سَكَنْتُمْ مِنْ وُجْدِكُمْ﴾ (الطلاق: 6)

Алла Таала айтты: "*Аларга өзүңөрдүн турак-жайыңардан кудуретиңер жеткен жайдан турак бергиле*!" (Талак: 6)

3. Аялына диндин зарылдыктарын (эгер билбесе) үйрөтүүсү. Аны (аялын) намаз окууга ж.б. ибадаттарга буюруусу. Шариятта жабууга буюрулган денесин ачуудан, жалаң эркектер менен жалгыз калуудан ж.б. Ислам growinde тыюу салынган нерселерден кайтаруусу.

قال تعالى: ﴿يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا قُوا أَنْفُسَكُمْ وَأَهْلِيكُمْ نَارًا وَقُودُهَا النَّاسُ وَالْحِجَارَةُ﴾ (التحريم: 6)

Алла Таала айтты: "*Оо, ыйман келтирген пенделер! силер өзүңөрдү жана үй-бүлөөңөрдү отуну адамдар жана таштар болгон тозоктон сактагыла*!" (Тахрим: 6)

4. Көп аялдуу болсо, алардын ортосунда каржылоо, багуу жана түнөө ж.б.у.с. нерселерде адилеттүү болуу.

قال تعالى: ﴿فَإِنْ خِفْتُمْ أَلَّا تَعْدِلُوا فَوَاحِدَةً﴾ (النساء: 3)

Алла Таала айтты: "*Эми эгер (алардын арасында) адилеттүүлүк кыла албастыктан корксоңор, анда бир аялга (үйлөнгүлө*!" (Ниса: 3)

5. Аялына жакшы мамиледе болуу.

قال تعالى: ﴿وَعَاشِرُوهُنَّ بِالْمَعْرُوفِ﴾ (النساء: 19)

Алла Таала айтты: "*Алар (аялдар) менен жакшы, ынтымактуу жашагыла*!" (Ниса: 19)

6. Аялынын төшөгүнө төрт айдан ашык убак жатпай койбоо. Кошулган учурда, шариятта көрсөтүлгөн жолдо кошулуу керек. Артына жана хайз (этек кир) мезгилинде кошулуу шариятта арам кылынган.

قال تعالى: ﴿وَيَسْأَلُونَكَ عَنِ الْمَحِيضِ قُلْ هُوَ أَذًى فَاعْتَزِلُوا النِّسَاءَ فِي الْمَحِيضِ وَلَا تَقْرَبُوهُنَّ حَتَّى يَطْهُرْنَ فَإِذَا تَطَهَّرْنَ فَأْتُوهُنَّ مِنْ حَيْثُ أَمَرَكُمُ اللَّهُ﴾ (البقرة: 222)

Алла Таала айтты: "*Оо, Мухаммад, сенден ошондой эле айыз (этек кири) жөнүндө сурашат. Айткын: "Ал жийиркеничтүү (зыяндуу) нерсе. Демек, айыз маалында аялдарыңардан оолак болгула жана тээ тазарганга чейин жакындашпагыла! Таза болгондон кийин гана аларга Алла буюрган тараптан келгиле*!" (Бакара: 222)

قَالَ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ: «مَلْعُونٌ مَنْ أَتَى امْرَأَتَهُ فِي دُبُرِهَا» (رواه أبو داود: 2162)

Алланын элчиси ﴾АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН﴿ айтты: "*Аялынын артына кошулган киши, каргышталган*". (Абу Давуд: 2162)

7. Бири-биринин сырын ачпоо жана айыптарын башкаларга айтпоо.

قَالَ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ: «إِنَّ مِنْ أَشَرِّ النَّاسِ عِنْدَ اللَّهِ مَنْزِلَةً يَوْمَ الْقِيَامَةِ الرَّجُلَ يُفْضِي إِلَى امْرَأَتِهِ وَتُفْضِي إِلَيْهِ ثُمَّ يَنْشُرُ سِرَّهَا» (رواه مسلم: 1437)

Алланын элчиси ﴾АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН﴿ айтты: "*Кыямат күнүндө Алланын астында адамдардын эң төмөн даражасы, ал бири-бирине кошулуп, анан а(ялы)нын сырын жайылткан киши*". (Муслим: 1437)

8. Балдарды (Ислам тарбиясында) тарбиялоо ал экөөнүн милдети.

قَالَ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ: «كُلُّكُمْ رَاعٍ وَكُلُّكُمْ مَسْئُولٌ عَنْ رَعِيَّتِهِ وَالْمَرْأَةُ رَاعِيَةٌ فِي بَيْتِ زَوْجِهَا وَمَسْئُولَةٌ عَنْ رَعِيَّتِهَا» (رواه البخاري: 893)

Алланын элчиси ﴾АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН﴿ айтты: "*Ар бириңер кароочусуңар, ар бириң кол астындагыларга жоопкерсиңер. Аял күйөөсүнүн үйүндө (бала-чака жана мал-мүлкүнө) кароочу, жана ага жоопкер*". (Бухарий: 893)

## <u>Экинчи. Аялдын милдеттери</u>:

1. Алла тыйбаган жолдо күйөөсүнө баш ийүү. Барында да, жогунда да анын абийирин сактоо. Күйөөсүнүн мал-мүлкүнө жана балдарына көз салып сактоо.

قال تعالى: ﴿الرِّجَالُ قَوَّامُونَ عَلَى النِّسَاءِ بِمَا فَضَّلَ اللَّهُ بَعْضَهُمْ عَلَى بَعْضٍ وَبِمَا أَنْفَقُوا مِنْ أَمْوَالِهِمْ فَالصَّالِحَاتُ قَانِتَاتٌ حَافِظَاتٌ لِلْغَيْبِ بِمَا حَفِظَ اللَّهُ﴾ (النساء: 34)

Алла Таала айтты: "*Эркектер өз аялдары үстүндө жетекчи. Буга себеп, Алла алардын бирөөлөрүн-бирөөлөрүнөн (эркектерди аялдардан) даражасын бийик кылганы жана эркектер (аялдары жана үй-бүлөөлөрү үчүн) өз мал-мүлктөрүнөн сарп-каражат кылгандыктары. Демек, Алла Таалага кулчулук кылып, Ага жана эрлерине баш ийип, алар жокто Алланын сактоосу (жана жардамы) менен (эрлеринин*

*мал-мүлктөрүн жана өз абийирлерин) сактоочу аялдар - жакшы аялдар*». (Ниса: 34)

قَالَ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ «وَالْمَرْأَةُ رَاعِيَةٌ فِي بَيْتِ زَوْجِهَا وَمَسْئُولَةٌ عَنْ رَعِيَّتِهَا» (رواه البخاري: 893)

Алланын элчиси ﴾АЛЛАНЫН САЛАМЫ САЛАВАТЫ БОЛСУН﴿ айтты: «*Аял күйөөсүнүн үйүндө (бала-чака жана мал-мүлкүнө) кароочу, жана ага жоопкер*». (Бухарий: 893)

2. Күйөөсүнүн үйүнөн анын уруксаты жана ыраазычылыгысыз чыкпайт. Башка эркектерди карабайт. Эркектер арасында үнүн бийик көтөрбөйт. Жамандыктан колун тартат. Тилин жаман сөздөн сактайт. Күйөөсүнүн жакындары менен жакшы мамиледе болот.

قال تعالى: ﴿وَقُلْ لِلْمُؤْمِنَاتِ يَغْضُضْنَ مِنْ أَبْصَارِهِنَّ وَيَحْفَظْنَ فُرُوجَهُنَّ وَلَا يُبْدِينَ زِينَتَهُنَّ إِلَّا مَا ظَهَرَ مِنْهَا﴾ (النور: 31)

Алла Таала айтты: "*Момун аялдарга да айткын, көздөрүн (чоочун эркектерге кароодон) тосушсун жана абийирдүү жерлерин (арамдан) сакташсын. Ошондой эле көрүнүп тургандан башка кооздук-жасалгаларын (т.а. үстүлөрүндөгү кийимдеринен башка кооздук-жасалгаларын чоочун бирөөлөргө) көрсөтүшпөсүн!*». (Нур: 31)

3. Күйөөсүнө жакшы мамиледе болуу. Сөзүндө, кыймыл-аракетинде ж.б. нерселерде жумшак болуу.

قال الله تعالى: ﴿وَلَهُنَّ مِثْلُ الَّذِي عَلَيْهِنَّ بِالْمَعْرُوفِ وَلِلرِّجَالِ عَلَيْهِنَّ دَرَجَةٌ﴾ (البقرة: 228)

Алла Таала айтты: "*Жакшы иштерде алар (аялдар) үчүн эрлеринин алдында милдеттери бар сыяктуу эле укуктары да бар. Дагы эркектер үчүн (аялдар) үстүндө бир даража (артыкчылык) бар*». (Бакара: 228)

4. Күйөөсү кошулууну кааласа, андан себепсиз тыйылбоо.

قَالَ رَسُولُ اللَّهِ ﷺ: «إِذَا دَعَا الرَّجُلُ امْرَأَتَهُ إِلَى فِرَاشِهِ فَلَمْ تَأْتِهِ فَبَاتَ غَضْبَانَ عَلَيْهَا لَعَنَتْهَا الْمَلَائِكَةُ حَتَّى تُصْبِحَ» (رواه البخاري: 3237 ومسلم: 1436 وأبو داود: 2141)

